





## 11 ශ්‍රේණිය

**අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව**



# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා

අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා

ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා

අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා

පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා

නමෝ නමෝ මාතා

අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

ඔබ වේ අප විද්‍යා

ඔබ ම ය අප සත්‍යා

ඔබ වේ අප ශක්ති

අප හද තුළ භක්ති

ඔබ අප ආලෝකේ

අපගේ අනුප්‍රාණේ

ඔබ අප ජීවන වේ

අප මුක්තිය ඔබ වේ

නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා

ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා

එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා

යමු යමු වී නොපමා

ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා

අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

තිළිණය ලෙසින් රජයෙන් මේ පොත ලදිමි
කියවා එයින් නැණ ගුණ එළි කර ගනිමි
මගෙ රට වෙනුවෙන් ම දෑ සම්පත් රකිමි
මේ පොත එන වසරෙ වෙන කෙනකුට පුදමි

**அரசின் வெகுமதியாய் நூலிதனைப் பெற்றேன்**
**அறிவு பெருகிடவே நூலிதனைக் கற்பேன்**
**தாய் நாட்டின் வளமெனவும் நூலிதனைக் காப்பேன்**
**பல மாணவரும் பயின்றிடவே நூலிதையே அளிப்பேன்**

From the government, I received this as a gift
I'll read it, light up my knowledge and practise thrift
On my country's own behalf, I'll protect the national resources
And offer this book to another one as a fresh garland of roses



"අලුත් වෙමින්, වෙනස් වෙමින්, නිවැරදි දැනුමෙන්
රටට වගෙ ම මුළු ලොවට ම වෙන්න නැණ පහන් "

## ගරු අධ්‍යාපන අමාත්‍යතුමාගේ පණිවුඩය

ගෙවී ගිය දශක දෙකකට ආසන්න කාලය ලෝක ඉතිහාසය තුළ සුවිශේෂී වූ තාක්ෂණික වෙනස්කම් රැසක් සිදුවූ කාලයකි. තොරතුරු තාක්ෂණය, සන්නිවේදනය, ප්‍රමුඛ කරගත් සෙසු ක්ෂේත්‍රවල ශීඝ්‍ර දියුණුවත් සමග වත්මන් සිසු දරු දැරියන් හමුවේ නව අභියෝග රැසක් නිර්මාණය වී තිබේ. අද සමාජයේ පවතින රැකියාවල ස්වභාවය නුදුරු අනාගතයේ දී සුවිශේෂී වෙනස්කම් රැසකට ලක් වනු ඇත. එවන් වටපිටාවක් තුළ නව තාක්ෂණික දැනුම සහ බුද්ධිය කේන්ද්‍ර කරගත් සමාජයක වෙනස් ආකාරයේ රැකියා අවස්ථා ද ලක්ෂ ගණනින් නිර්මාණය වනු ඇත. ඒ අනාගත අභියෝග ජයගැනීම වෙනුවෙන්, ඔබ සවිබල ගැන්වීම අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මගේත්, අප රජයේත් ප්‍රමුඛ අරමුණයි.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මාහැඟි ප්‍රතිලාභයක් ලෙස නොමිලේ ඔබ අතට පත් වන මෙම පොත මනාව පරිශීලනය කිරීමත්, ඉන් අවශ්‍ය දැනුම උකහා ගැනීමත් ඔබේ ඒකායන අරමුණ විය යුතු ය. එමෙන් ම ඔබේ මවුපියන් ඇතුළු වැඩිහිටියන්ගේ ශ්‍රමයේ සහ කැපකිරීමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙස රජය විසින් නොමිලේ පාසල් පෙළපොත් ඔබ අතට පත් කරනු ලබන බව ද ඔබ වටහා ගත යුතු ය.

ලෝකය වේගයෙන් වෙනස් වන වටපිටාවක, නව ප්‍රවණතාවලට ගැළපෙන අයුරින් නව විෂය මාලා සකස් කිරීමටත්, අධ්‍යාපන පද්ධතිය තුළ තීරණාත්මක වෙනස්කම් සිදු කිරීම සඳහාත් රජයක් ලෙස අප කටයුතු කරන්නේ රටක අනාගතය අධ්‍යාපනය මතින් සිදු වන බව අප හොඳින් ම අවබෝධ කරගෙන සිටින බැවිනි. නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල භුක්ති විඳිමින්, රටට පමණක් නොව ලොවට ම වැඩදායී ශ්‍රී ලාංකික පුරවැසියකු ලෙස නැගී සිටින්නට ඔබ ද අදිටන් කරගත යුතු වන්නේ එබැවිනි. ඒ සඳහා මේ පොත පරිශීලනය කිරීමෙන් ඔබ ලබන දැනුම ද ඉවහල් වනු ඇති බව මගේ විශ්වාසයයි.

රජය ඔබේ අධ්‍යාපනය වෙනුවෙන් වියදම් කරන අතිවිශාල ධනස්කන්ධයට වටිනාකමක් එක් කිරීම ද ඔබේ යුතුකමක් වන අතර, පාසල් අධ්‍යාපනය හරහා ඔබ ලබා ගන්නා දැනුම හා කුසලතා ඔබේ අනාගතය තීරණය කරන බව ද ඔබ හොඳින් අවබෝධ කර ගත යුතු ය. ඔබ සමාජයේ කුමන තරාතිරමක සිටිය ද සියලු බාධා බිඳ දමමින් සමාජයේ ඉහළ ම ස්තරයකට ගමන් කිරීමේ හැකියාව අධ්‍යාපනය හරහා ඔබට හිමි වන බව ද ඔබ හොඳින් අවධාරණය කර ගත යුතු ය.

එබැවින් නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල ලබා, ගෞරවනීය පුරවැසියකු ලෙස ඔබට හෙට ලොව දිනන්නටත් දේශ දේශාන්තරවල පවා ශ්‍රී ලාංකේය නාමය බබළවන්නටත් හැකි වේවා! යි අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මම ශුභ ප්‍රාර්ථනය කරමි.

**අකිල විරාජ් කාරියවසම්**
අධ්‍යාපන අමාත්‍ය

# පෙරවදන

ලෝකයේ ආර්ථික, සමාජීය, සංස්කෘතික හා තාක්ෂණික සංවර්ධනයත් සමග අධ්‍යාපන අරමුණු වඩා සංකීර්ණ ස්වරූපයක් ගනී. මිනිස් අත්දැකීම්, තාක්ෂණික වෙනස්වීම්, මනෝවිද්‍යාත්මක පර්යේෂණ සහ අධ්‍යාපනය පිළිබඳ නව දර්ශක ඇසුරෙන් ඉගෙනීමේ හා ඉගැන්වීමේ ක්‍රියාවලිය ද නවීකරණය වෙමින් පවතී. එසේ වුව ද ශිෂ්‍ය අවශ්‍යතාවලට ගැළපෙන ලෙස ඉගෙනුම් අත්දැකීම් සංවිධානය කරමින් ඉගැන්වීම් ක්‍රියාවලිය පවත්වාගෙන යාමට හා එම ක්‍රියාවලියේ දී ශිෂ්‍යයාගේ අධ්‍යාපනය සඳහා දායක වන කරුණු, විෂය නිර්දේශයේ දැක්වෙන අරමුණුවලට අනුකූලව, විෂයානුබද්ධ කරුණු ඇතුළත්ව පෙළපොත සම්පාදනය වීම අවශ්‍ය ය. පෙළපොත ශිෂ්‍යයාට ඉගෙනීමේ උපකරණයක් පමණක් නොවේ. එය ඉගෙනුම් අත්දැකීම් ලබාගැනීමට, අභියෝගතා වර්ධනයට, චර්යාමය හා ආකල්ප වර්ධනයක් වන පරිදි ඉහළ අධ්‍යාපනයක් ලැබීමට ඉවහල් වන ආශීර්වාදයකි.

2015 වර්ෂයේ දී 6 සහ 10 ශ්‍රේණිවලටත්, 2016 වර්ෂයේ දී 7 සහ 11 ශ්‍රේණිවලටත්, 2017 වර්ෂයේ දී 8 ශ්‍රේණියටත් අලුත් පෙළපොත් හඳුන්වා දෙනු ලැබිණ. ඒ අනුව යමින් 2018 වර්ෂය සඳහා 9 ශ්‍රේණියට නව පෙළපොත් ලබා දීමට අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව කටයුතු කර ඇත. රටට වැඩදායී, පූර්ණ පෞරුෂයකින් හෙබි, යහපත් පුරවැසියකු වීමේ පරිචය ලබා ගැනීමට මෙම පෙළපොත් ඔබට උපකාරී වෙතැයි මම අපේක්ෂා කරමි.

මෙම පෙළපොත සම්පාදනයට දායක වූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික මහත්ම මහත්මීන්ටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයටත් මාගේ ස්තුතිය පළ කර සිටිමි.

**අයි.එම්.කේ.බී. ඉලංගසිංහ**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව,
ඉසුරුපාය,
බත්තරමුල්ල.
2017.05.02

## නියාමනය හා අධීක්ෂණය

| | | |
|---|---|---|
| ඩබ්ලිව්.ඩී. පද්මිණි නාලිකා මිය | - | අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්,<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව. |

## මෙහෙයවීම

| | | |
|---|---|---|
| ඩබ්ලිව්.ඒ. නිර්මලා පියසීලි මිය | - | කොමසාරිස් (සංවර්ධන),<br>අධ්‍යපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව. |

## සම්බන්ධීකරණය

| | | |
|---|---|---|
| එම්.ඩී.කේ. මාවලගේ මිය | - | සහකාර කොමසාරිස්,<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව. |
| ඩී. එම්. මල්කා මිලානි මිය | - | සහකාර කොමසාරිස්<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

## සංස්කාරක මණ්ඩලය

| | | |
|---|---|---|
| මහාචාර්ය තිස්ස ජයවර්ධන මහතා | - | කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය |
| එම්. පී. මුණසිංහ මහතා | - | කථිකාචාර්ය,<br>ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය. |
| ප්‍රභාත් සමරසිංහ මහතා | - | භාෂා පරිවර්තක, (විශ්‍රාමික)<br>රාජ්‍ය භාෂා දෙපාර්තමේන්තුව. |

## ලේඛක මණ්ඩලය

| | | |
|---|---|---|
| ධම්මිකා කරලියද්ද මහත්මිය | - | ගුරු සේවය,<br>කු/ පරගහදෙණිය විද්‍යාලය,<br>වැ උඩ. |
| එම්. එච්. ඒ. සජීවනී මහත්මිය | - | ගුරු සේවය,<br>යාපනය මධ්‍ය මහා විද්‍යාලය<br>යාපනය. |

| | | |
|---|---|---|
| ඩී. ඩී. පී. එස්. පුංචිහේවා මහත්මිය | - | ගුරු සේවය,<br>සී. සී දෙමළ විද්‍යාලය,<br>අවිස්සාවේල්ල. |
| එම්. එම්. එම්. ෆාරුක් මහතා | - | ගුරු සේවය,<br>දනාගම මුස්ලිම් විද්‍යාලය,<br>මාවනැල්ල. |
| පී. වී සෙල්වරාජ් මහතා | - | විශ්‍රාමික ගුරු උපදේශක,<br>කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය වවිනියාව. |

**භාෂා සංස්කරණය**

| | | |
|---|---|---|
| පී. ඒ. එන්. මධුෂාන් මහතා | - | ගුරු සේවය,<br>හෝලි රොසරි දෙමළ විද්‍යාලය,<br>කොළඹ 02. |

**සෝදුපත් කියවීම**

| | | |
|---|---|---|
| ඩබ්ලිව්. එම්. චමිලා හර්ෂණී කුමාරි මෙනවිය | - | ගුරු සේවය,<br>අල් - හික්මා විද්‍යාලය,<br>කොළඹ 02. |

**චිත්‍ර සහ පිටකවර නිර්මාණය**

| | | |
|---|---|---|
| කේ. ඒ. සමන් කළුබෝවිල මහතා | - | බප/ග/අනුර මහා විද්‍යාලය,<br>යක්කල. |

**පරිගණක අක්ෂර සංයෝජනය සහ පරිගණක පිටු සැකසුම**

| | | |
|---|---|---|
| හසල චතුරංග විතානගේ | - | තොරතුරු තාක්ෂණ අංශය,<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

# පටුන

# 1 හිවලා හා බෙරය

එක්තරා වනාන්තරයක හිවලෙක් වාසය කළේ ය. එක් දවසක් ඌ කෑම සොයා ඇවිද්දේ ය. ටික දුරක් යන විට ඌට විශාල ශබ්දයක් ඇසුණේ ය. හිවලා එම ශබ්දයෙන් මහත් සේ බියට පත්වූයේ ය. භීතියට පත් වූ හිවලා පඳුරු අස්සේ සැඟවී ශබ්දය ඇසෙන දෙස සෝදිසි කර බැලුවේ ය.



මෙසේ සෝදිසි කරමින් ඉදිරියට ගිය හිවලා පිට්ටනියක් වැනි මුඩු බිම් ප්‍රදේශයකට පැමිණියේ ය. ශබ්දය ඉතා ළං ළං ව ඇසෙන්නට විය.

එහෙත් අවට කිසිවකුත් පෙනෙන්නට නො වී ය. තව තවත් හොඳින් බැලුවේ ය. ටික වේලාවක් හිවලා ඒ දෙස බලා සිටියේ ය. එය බෙරයක් බව හිවලාට වැටහුණේ ය.

සුළං හමන විට ගසේ අතු බෙරයේ වැදීම නිසා ශබ්දයක් පිටවෙන බව හිවලාට අවබෝධ විය. හිවලාගේ භීතිය නැති විය. ඌ කල්පනා කළේ ය. නැවත බඩගිනි දැනෙන්නට විය. බෙරය ඇතුළේ ආහාර ඇතැයි සිතූ හිවලා බෙරයට ළං විය. බෙරයේ හඬ එන පැත්තට අත තබා බැලුවේ ය. එය ඉතා සිනිඳු බව හිවලාට දැනුණි. හිවලා තම දත්වලින් බෙරය හැපුවේ ය. තව තවත් වීරිය යොදා හැපුවේ ය. දතක් කැඩිලා ලේ ගලන්නට විය.

අවසානයේ ඇතුළත බැලිය හැකි සිදුරක් සාදා ගත්තේ ය. ඌ බෙරය ඇතුළට එබී බැලුවේ ය. එහි කිසිවක් නැති බව වටහා ගත්තේ ය.



හිවලාට එක් කරුණක් අවබෝධ විය. එනම්, “මහත් ශබ්දයක් ඇති කරන දේවල අභ්‍යන්තරයේ කිසිවක් නොමැති බව ය.”

## ක්‍රියාකාරකම 01

**කියවන්න. පිළිතුරු ලියන්න.**

வாசியுங்கள். விடை எழுதுங்கள்.

i හිවලා බියට පත් වූයේ කුමක් නිසා ද?

ii බෙරය ඇතුළේ තිබුණේ මොනවා ද?

iii ශබ්දය පැමිණියේ කුමකින් ද? කෙසේ ද?

iv හිවලාගේ කටින් ලේ ගැලුවේ ඇයි?

v මෙම කතන්දරයෙන් අපට ගත හැකි ආදර්ශය කුමක් ද?

## ක්‍රියාකාරකම 02

**ඉරි ඇඳි වචන වලට සමාන වචන යොදා වාක්‍ය නැවත ලියන්න.**

கீறிடப்பட்ட சொற்களுக்கு ஒத்த கருத்துச் சொற்களையிட்டு வாக்கியங்களை மீண்டும் எழுதுக.

i එක්තරා <u>වනාන්තරයක්</u> තිබුණේ ය.

ii එම කැළෑවේ <u>හිවලෙක්</u> සිටියේ ය.

iii හිවලා <u>ආහාර</u> සොයා ඇවිද්දේ ය.

iv හිවලාට විශාල <u>ශබ්දයක්</u> ඇසුණේ ය.

v හිවලා ශබ්දය ඇසුණු <u>දිසාවට</u> ගියේ ය.

vi එතැන <u>කිසිවෙක්</u> නොවී ය.

vii හිවලාට කාරණය හොඳින් <u>වැටහුණේ</u> ය.

viii හිවලා හිමින් හිමින් ගස ළඟට <u>කිට්ටු වී</u> බැලුවේ ය

**(කවුරුත්, කෑම, කැලෑවක්, නරියෙක්, ළං වී, හඬක්, අවබෝධ විය, පැත්තට) .**

ක්‍රියාකාරකම 03

**මෙම කතන්දරය පිළිවෙළට සකසන්න. ලියන්න. කියවන්න.**
இக் கதையை ஒழுங்குபடுத்துங்கள். எழுதுங்கள். வாசியுங்கள்.

පුහුල් හොරා සොයා ගැනීමට ගමරාල උපායක් යෙදුවේ ය.

එම හේනේ පුහුල් වැලක විශාල ගෙඩියක් හටගත්තේ ය.

දිනක් පුහුල් ගෙඩිය පෙනෙන්නට තිබුණේ නැත.

අපූරු ගමරාල කෙනෙක් සිටියේ ය.

මිනිස්සු වට වී ඔහු අල්ලා ගත්තෝ ය.

ගමරාලට සාරවත් හේනක් තිබුණේ ය.

මෙය දුටු ගමරාල මෙන්න හොරා, මෙන්න හොරා කියමින් කෑ ගැසුවේ ය.

ගමරාල දිනපතා ම උදේට පුහුල් ගෙඩිය බැලීමට පුරුදු වී සිටියේ ය.

ගමරාල බෙරයක් ද රැගෙන කඩ පොළට ගොස් **"පුහුල් හොරා කරෙන් දැනේ"** කියමින් නටන්නට පටන් ගත්තේ ය.

එක් අයෙක් ඉක්මනට කර අත ගා පිස දැමී ය.

ක්‍රියාකාරකම 04

**පහත සඳහන් ක්‍රියා පද යොදා වාක්‍ය සාදන්න. එම වාක්‍ය බහු වචනයට හරවා ලියන්න.**

தரப்பட்டுள்ள வினைச் சொற்களையிட்டு வாக்கியங்கள் அமைக்கவும்.அவற்றை பன்மை வாக்கியங்களாக மாற்றவும்.

i සිටියේ ය

ii ඇවිද්දේ ය

iii ඇසුණේ ය

iv බිය වූයේ ය

v සිතුවේ ය

vi බැලුවේ ය

vii දැක්කේ ය

viii ගියේ ය

ix කළේ ය

x ගත්තේ ය

ක්‍රියාකාරකම 05 

මෙවැනි කුඩා කතන්දරයක් ලියන්න. කියන්න.
இவ்வாறான சிறிய கதை ஒன்று எழுதுங்கள். சொல்லுங்கள்.

## වචන මාලාව

| | | |
|---|---|---|
| වනාන්තරයක | - | ஒரு காட்டில் |
| ඇවිද්දේ ය | - | உலாவியது |
| ශබ්දයක් | - | ஒரு சத்தம் |
| ඇසුණේ ය | - | கேட்டது |
| හිවලා | - | நரி |
| සැඟවෙමින් | - | மறைந்து |
| සෝදිසි | - | கவனித்து |
| බැලුවේ ය | - | பார்த்தது |
| ප්‍රදේශයකට | - | பிரதேசத்திற்கு |
| බෙරයක් | - | ஒரு மேளம் |
| පිටවෙන | - | வெளியேறும் |
| භීතිය | - | பீதி |
| කල්පනා | - | யோசித்து |
| සිනිඳු | - | மென்மையான |
| හැපුවේ ය | - | கடித்தது |
| විවරයක් | - | ஒரு துளை |
| අභ්‍යන්තරයේ | - | உள்ளே |
| කිසිවක් | - | எதுவும் |
| වැටහුණේ ය | - | புரிந்தது |

# 2 මේ රට මගෙ රට

මේ රට මගෙ රට
මා ඉපදුණ රට
හැදෙන වැඩෙන රට
මගේ ම මව් රට

සරු පස පොළවෙන්
වැහි බිඳු අහසෙන්
මිණි කැට මුතු කැට
ඇත මගෙ සිරිලක

මගෙ සිරිලක ගැන
ලොවට කියමි මම
සුරපුරයක් වෙන
ලොවේ මෙවැනි නැත

එඩිතර කම ඇති
කම්මැලි කම නැති
ළමයි සිටින රට
මගෙ මේ සිරිලක

පද රචනය - මිරැන්ඩා හේමලතා

ක්‍රියාකාරකම 01 

**පිළිතුරු ලියන්න.**
விடை எழுதுக.

i මෙම ගීත ගායනයට සවන් දීමෙන් ඔබ තුළ ඇති වන්නේ කවර හැඟීමක් ද?

ii මව් රට ඉතා උතුම් බව මෙහි සඳහන් වන්නේ කවර ආකාරයෙන් ද?

iii ගීතයේ ඇතුළත් අපේ රටේ ඇති වටිනා ම සම්පත් මොනවා ද?

iv අපේ රටේ දරුවන් සතු ව ඇති යහපත් ගුණාංග මොනවා ද?

v ශ්‍රී ලංකාව ගැන ලොවට පවසන්නේ කෙසේ ද?

ක්‍රියාකාරකම 02 

**මෙම වචන යොදා වාක්‍ය ගොඩනගන්න.**
இச் சொற்களையிட்டு வசனங்கள் எழுதுக.

i මව් රට
ii සරු පස
iii පොළව
iv කම්මැළි
v අභිමානය
vi අහස
vii සිරි ලක
viii සුරපුරය
ix මිණි කැට

## ක්‍රියාකාරකම 03

**පහත සඳහන් වාක්‍ය සඳහා තනි පද ලියන්න.**

பின்வரும் சொற் றொடர்களுக்கான தனிச் சொற்களை எழுதுக.

i    තමා උපන් රට ............................

ii    තමා උපන් රටට ආදරය කරන තැනැත්තා ........................

iii    ජාතිය පිළිබඳ ව ඇති ආඩම්බරය ............................

iv    තමා උපන් රටේ ජීවත්වන තැනැත්තා ............................

v    තම දේශය පිළිබඳ ව ඇති ආඩම්බරය ............................

vi    පොළව හාරා මතුකර ගන්නා වටිනා ගල් වර්ගය ............................

vii    යම් කිසි රටක ප්‍රධාන නගරය ............................

viii    කිසිවකට, කිසිවෙකුට බිය නැති ............................

ix    නිතරම ඉතා උනන්දුවෙන් ඉතා ඉක්මනින් වැඩ කිරීම ............................

x    දෙවියන් වැඩ සිටිනා බව කියන පුරවරය ............................

**(දේශප්‍රේමියා, එඩිතර, සුරපුරය, මව් රට, ස්වදේශිකයා, අගනුවර, ජාතිකාභිමානය, කඩිසර, දේශාභිමානය, මැණික්)**

## ක්‍රියාකාරකම 04



"මගේ රට සුරපුරයකි" වචන 75ක පමණ රචනාවක් ලියන්න.
"எனது நாடு சுவர்க்கபுரியாகும்" என்ற தலைப்பில் 75 சொற்களை கொண்ட கட்டுரை எழுதுக.

## ක්‍රියාකාරකම 05



"මගේ රට" පිළිබඳ කුඩා කවි පන්තියක් නිර්මාණය කරන්න.
எனது நாட்டைப்பற்றிய கவிதை ஒன்றை எழுதுக.

## වචන මාලාව

| | | |
|---|---|---|
| මගෙ රට | - | எனது நாடு |
| ඉපදුණ | - | பிறந்த |
| හැදෙන | - | வளரும் |
| වැඩෙන | - | வளரும் |
| සරු පස | - | செழிப்பான மண் |
| වැහි බිඳු | - | மழைத்துளிகள் |
| මිණි කැට | - | இரத்தினக் கற்கள் |
| මුතු කැට | - | முத்துக்கள் |
| එඩිතරකම | - | துணிச்சல் |
| කම්මැළිකම | - | சோம்பேறித்தனம் |
| සිරිලක | - | சிரிலக |

# 3 කෞතුකාගාරය

ආ... රවි එන්න.
කෝ කමල් ?
අර ඉන්නේ
එන්න එන්න..... අන්න ප්‍රසන්නත් එනවා.
අපි අර සියඹලා ගහ ළඟට යමු.
ප්‍රසන්න පාසල් නිවාඩු කාලේ අපි **යන්නේ කොහේද** ?
**කෞතුකාගාරය** බලන්න යමු.

ඔයාලා මොක ද කියන්නේ ?
**ඒක හොඳ අදහසක්.** අපි කෞතුකාගාරය බලන්න යමු.
පහළ ගෙදර කසුන්ගේ තාත්තා වැඩකරන්නෙත් කොළඹ කෞතුකාගාරයේ නේ ද?
ආ.. ඔව්. ඔව්.
අපට කසුන්ගේ තාත්තගෙන් විස්තර දැන ගන්න පුළුවන්.
අපි පහළ ගෙදරට යමු.

කසුන්..... කසුන්ගේ තාත්තා **ඉන්නවා** ද?
තාත්තා ඉන්නවා එන්න, එන්න, ඉඳ ගන්න.
රුවන්සිරි මාමේ අපි කොළඹ කෞතුකාගාරය බලන්න **යන්න යි ඉන්නේ.**

ආ.... ඒක හොඳයි.
පුතාලා එන්න මම උදවු කරන්නම්.



මාමේ කෞතුකාගාරයේ මොනව ද බලන්න
තියෙන්නේ ?
ආ... ඇතුළු වෙන දොරටුව ළඟ ම ගලින් නෙළන ලද
විශාල බුද්ධ ප්‍රතිමාවක් තියෙනවා.
රුවන්සිරි මාමේ දේව රූපත් තියෙනවා ද?
ආ.. ඔව් පුතා දේව ප්‍රතිමා තියෙනවා.

අපේ පැරණි ගෘහ භාණ්ඩ, කලා ශිල්ප,
කෞතුකාගාරයේ දී බලන්න පුළුවන්.
කොඩි වර්ග, ඇඳුම් වර්ග, පැරණි කාසි එහෙමත් තියෙනවා.

පුතාලාට ගියාම බලන්න පුළුවන්.
මාමේ ඒවා බලන්න මුදල් අය කරනවා ද?.
ඒවා බලන්න මුදල් අය කරන්නේ නෑ.
කෞතුකාගාරයට ඇතුළුවෙන්න ප්‍රවේශපත්‍ර මිල දී ගන්න වෙනවා.

අපි වෑන් එකක් කතා කර ගනිමු.
ඔව් රවි රාජ්ගේ වෑන් එකේ යමු.
කී දෙනෙක් විතර ඉන්නවා ද?
විසි දෙනෙක් විතර.
වැඩියි නේ ද?
පිරිස අඩුකර ගන්න බලමු.
අපි උදේ කීයට විතර ද යන්න ඕන?
උදෙන් ම යමු.

එහෙනම් මාමේ අපි ලබන සෙනසුරාදා යමු.
ආ.. එහෙම හොඳයි.
එහෙනම් මාමේ, අපි ගිහින් එන්නම්.
බොහො ම ස්තූති යි.

ක්‍රියාකාරකම 01

## පිළිතුරු ලියන්න.

விடை எழுதுக.

i ළමයි චාරිකාව යන්නේ කුමන කාලයේ ද?

ii කෞතුකාගාරය පිළිබඳ තොරතුරු විමසුවේ කාගෙන් ද?

iii කෞතුකාගාරයේ දැකිය හැකි දේවල් මොනවා ද?

iv කෞතුකාගාරය පිහිටා ඇත්තේ කොහේ ද?

v මුදල් අය කරන්නේ කුමක් සඳහා ද?

ක්‍රියාකාරකම 02

## වචන යොදා ප්‍රශ්න අහන්න. ලියන්න.

பின்வரும் சொற்களையிட்டு வினாக்களை வினவுக. எழுதுக.

i කොහේ ද?

ii වැඩියි නේ ද?

iii එන්නේ කීයට ද?

iv යන්නේ කීයට ද?

v මොනවා ද?

ක්‍රියාකාරකම 03

**මේ සංවාදය ගොඩනගන්න. ඉදිරිපත් කරන්න.**

பாடத்திலுள்ள உரையாடலை கட்டியெழுப்புக. முன்வைக்குக.

i කසුන් : තාත්තා ඉන්නවා ......................

ඉඳගන්න.

ii රුවන්සිරි මාමා : ආ................ ඒක

............................

iii .................................. : පුතාලා එන්න, මම උදව්

කරන්නම්.

iv ප්‍රසන්න : ..................................................

බලන්න යමු.

v .......................................... : ඔයාලා මොක ද

කියන්නේ?

ක්‍රියාකාරකම 04

## කෞතුකාගාරය පිළිබඳ වාක්‍ය 5ක් ලියන්න. කියන්න.

நூதனசாலையைப் பற்றி 5 வாக்கியங்கள் எழுதுக.

i ..........................................................................

ii ..........................................................................

iii ..........................................................................

iv ..........................................................................

v ..........................................................................

ක්‍රියාකාරකම 05

## පාඩම කියවා හිස් තැන් පුරවන්න.

பாடத்தை வாசித்து இடைவெளிகளை நிரப்புக.

i රුවන්සිරි මාමේ .............................. තියෙනවා ද?

ii කෞතුකාගාරයට ඇතුළු වෙන්න .......................... ගන්න වෙනවා.

iii ඔව්. ............................ වෑන් එකේ යමු.

iv එහෙනම් මාමේ අපි ලබන ..................................

v .................................. ස්තුති යි.

## වචන මාලාව

කෝ - எங்கே?

යන්නේ කොහේ ද? - போவது எங்கே ?

කෞතුකාගාරය - நூதனசாலை

හොඳ අදහසක් - நல்ல யோசனை

උදවු කරන්නම් - உதவுகின்றேன்

දොරටුව - வாயில்

ගලින් නෙළන ලද - கல்லால் செதுக்கப்பட்ட

බුද්ධ ප්‍රතිමාව - புத்தர் சிலை

දේව රූප - தெய்வ உருவங்கள்

පැරණි කාසි - புராதன நாணயங்கள்

අය කරන්නේ නෑ - அறவிடுவதில்லை

ප්‍රවේශ පත්‍ර - அனுமதிச் சீட்டுக்கள்

කී දෙනෙක් විතර - எத்தனை பேர் அளவில்

වැඩියි නේ ද? - அதிகம்தானே

කීයට විතර ද? - எத்தனை மணி அளவில்



# 4 ප්‍රජා ශාලාව

පැතුම් ගම තරුණ කැල ගමේ ප්‍රජා ශාලාවේ තීන්ත ආලේප කිරීමට කතා කර ගත්හ. ඒ සඳහා අවශ්‍ය තීන්ත ගෙන ඒම සඳහා රවී සහ අමීර් තීන්ත වෙළඳ සැලකට ගියෝ ය.

වෙළඳ සේවක : ආ. මහත්තයා බැලුවේ මොනව ද?<br>එන්න එන්න ඇතුළට එන්න.

උපුල් : අපි ආවේ තීන්ත ටිකක් ගන්න.

වෙළඳ සේවක : එන්න. මොනවා ද? අවශ්‍ය තීන්ත. අර<br>තියෙන්නේ මහත්තයා, ඕන පාටක්<br>තෝරලා ගන්න.



රවී : අපට පාට තුනක් ඕන වෙනවා.

වෙළඳ සේවක : බලන්න හැම පාටක් ම තියෙනවා. අවශ්‍ය කරන පාට නැත්නම්, අපට මිශ්‍ර කරලා හදලා දෙන්න පුළුවන්.

අමීර් : ලීටරයක් කීයක් වෙනවා ද?

වෙළඳ සේවක : ඇතුළත බිත්තිවලට ගාන තීන්ත ලීටරයක් රුපියල් හත් සීයක් විතර වෙනවා.

රවී : ලීටරයකින් කොච්චර විතර ගාන්න පුළුවන් ද?

වෙළඳ සේවක : තීන්ත ලීටරයකට වතුර ලීටර බාගයක් එකතු කළා ම වර්ග අඩි දෙසිය විස්සක් විතර ගාන්න පුළුවන්.

අමීර් : එතකොට පිට පැත්තේ බිත්තිවලට?

වෙළඳ සේවක : අවුවට වැස්සට දෙකට ම ඔරොත්තු දෙන තීන්ත නේ ද?

රවී : ඒවා ලීටරයක් කීය ද?.

| | | |
|---|---|---|
| වෙළඳ සේවක | : | ඒක නං ගාණ ටිකක් වැඩියි. ලීටරය රුපියල් නවසිය පනහක් වෙනවා. ඒකත් වතුර කලවම් කරලා ගාන්න පුළුවන්. |
| අමීර් | : | හොඳයි. අර තැඹිලි පාට එක ගන්නකෝ බලන්න. |
| වෙළඳ සේවක | : | ඇතුළේ බිත්තිවලට ලා පාටක් තමා හොඳ. |
| රවී | : | ඔව්. අපි එහෙම තමයි හිතා ගෙන ආවේ. ඒකෙන් ම තද පාට දෙන්න පිටපැත්තේ බිත්තිවලට. |
| අමීර් | : | මේ පාට දෙක නං ගැළපෙනවා නේ ද? |
| රවී | : | ඔව් ඔව්. හොඳ යි. |
| වෙළඳ සේවක | : | දැන් ඔයාලට මේවායින් කොච්චර විතර ඕන ද? |
| රවී | : | බිත්ති, ඔක්කොම වර්ග අඩි එක් දහස් හාරසීයක් විතර තියෙනවා. |

| | | |
|---|---|---|
| අමීර් | : | එතකොට ළා පාට ඕන වෙන්නේ<br>වර්ග අඩි අට සීයකට.<br>තද පාටත් ඒ ගාන ම යි. |
| වෙළඳ සේවක | : | එහෙනම් දෙකෙන් ම ලීටර හතර<br>ගානේ ගත්ත නං ඇති වෙයි. එකකට<br>බාගයක් වතුර කලවම් කරනවා කරනවානේ. |
| රවී | : | ඔව් මදි වුණොත් නැවත ගනිමු. |
| අමීර් | : | එහෙනං අපි ගාන හදමු. තද කහ<br>පාට, ළා කහපාට ඔක්කොම. |
| වෙළඳ සේවක | : | අගල් පහේ බුරුසුවකුත් ගන්න වෙයි. |
| රවී | : | බුරුසු තියෙනවා. |
| වෙළඳ සේවක | : | වැලි කඩදාසි? |
| රවි | : | ඕන. |
| වෙළඳ සේවක | : | වැලි කඩදාසි කීයක් විතර ඕන<br>වෙයි ද? |
| රවී | : | පහළොවක් විතර ගන්න. |
| රවී | : | එහෙනං ඔය බඩු ටිකට බිල දාන්න. |

මුදල් අයකැමි : මුළු මුදල පහළොස් දහස් දෙසිය විසි පහයි. වට්ටම 12% යි. රුපියල් එක් දහස් අට සිය විසි හතක් අඩු කරලා රුපියල් දහ තුන් දහස් තුන් සිය අනූ අටක් දෙන්න.

ජගත් : මෙන්න. රුපියල් දාහතර දාහක් තියෙනවා.

මුදල් අයකැමි : මෙන්න. ඉතුරු රුපියල් හය සිය දෙක යි.

ජගත් : බොහො ම ස්තුති යි.

පසු දින උදය වරුවේ ගමේ තරුණ තරුණියෝ මෙන් ම වැඩිහිටියෝ කිහිප දෙනෙක් ද ප්‍රජා ශාලාව තුළ **වර්ණාලේප** කිරීමට පැමිණ සිටියහ.

රවී : සියලු දෙනා ම ඇවිත් නේ ද? එහෙනං වැඩ පටන් ගනිමු.

බාස් මාමා : සියලු දෙනා ම වැඩ ටික බෙදා ගෙන කරමු. එක එක අය ගෙනා **උපකරණ** එක තැනකට එකතු කර ගනිමු.

අමීර් : හරි මාමේ, අපි මොක ද දැන් කරන්නේ?

බාස් මාමා : ඉස්සෙල්ලා ම බිත්ති ටික පිරිසිදු කර ගන්න ඕනෑ.

චන්දිම : ඒකට අපි හය දෙනෙක් දා ගනිමු.

බාස් මාමා : වැලි කඩදාසිවලින් බිත්ති කපන කොට ලේන්සුවකින් නහය වහ ගන්න.

චන්දිම : හොඳ යි මාමා.

බාස් මාමා : බිත්ති පිරිසිදු කළා ම තීන්ත ගාන්න පුළුවන්. තීන්ත ගාන්නේ කවු ද ?

උපුල් : ඒකට අපි හැමෝම ලෑස්තිවෙලා ම ආවා.

බාස් මාමා : හොඳයි. ලොකු බාල්දි හතරක් ගෙනාවා නේ ද? බාල්දියට තීන්ත ලීටර බාගයක් විතර දා ගන්න. ඊට පස්සේ වතුර ගානට වත්කර ගෙන හොඳට දිය කරන්න.

උපුල් : මාමේ මේ බුරුසුව හොඳයි නේ ද?

බාස් මාමා : ආ.. මේක හොඳයි. තව දෙක තුනක් ඕනෑ.

උපුල් : තියෙනවා මාමේ. අපි ගෙවල්වලින් ගෙනාවා.

බාස් මාමා : ළමයි, හොඳට අහගන්න. තීන්ත ගාන අය පියල් මල්ලිගෙන් අහන්න.

අමීර් : මමයි ජගතුයි ඇතුළේ බිත්තිවල තීන්ත ගාන්නම්.

බාස් මාමා : හොඳයි. තීන්ත බිම හැලෙන්නේ නැති ව ගාන්න ඕනෑ.

අමීර් : හොඳයි මාමේ.

ජගත් : හෙට හවස් වෙන කොට මාමේ ඉවර කර ගන්න පුළුවන් වෙයි ද?

බාස් මාමා : බලමු, බලමු. බැරි වුණොත් හැමෝ ම අනිද්දා ඇවිල්ලා ඉවර කරමු.

ක්‍රියාකාරකම 01

**පිළිතුරු කියන්න. ලියන්න.**

விடைகளைக் கூறுக. எழுதுக.

i ගමේ තරුණයින් එකතු වී කළ කාර්යය කුමක් ද?

ii පිට පැත්තේ බිත්තිවලට ආලේප කරන්නේ මොන තීන්ත ද?

iii මෙම කාර්යය කිරීමේ දී තරුණයින්ට උපදෙස් ලබා දුන්නේ කවු ද?

iv තීන්ත ලීටරයකට වතුර ලීටර කොපමණ මිශ්‍ර කරනවා ද?

v බිත්ති කැපීම සඳහා යොදා ගන්නේ මොනවා ද?

ක්‍රියාකාරකම 02

**වෙළඳ සේවක සහ අමීර් අතර සංවාදාත්මක අවස්ථාව ඉදිරිපත් කරන්න.**

விற்பனை ஊழியருக்கும் அமீருக்குமிடையே ஏற்படும் உரையாடலை முன்வைக்குக.

ක්‍රියාකාරකම 03

**මෙම වචනවලට සමාන අර්ථ දෙන වචන පාඩමෙන් තෝරා ලියන්න.**

தரப்பட்டுள்ள சொற்களுக்கு ஒத்தகருத்துச் சொற்களை பாடத்திலிருந்து தெரிவு செய்து எழுதுக.

i පෙරවරු

ii ජලය

iii පාට

iv කලවම් කරනවා

v බඩු

vi හැම දෙනා ම

vii සූදානම් වෙලා

ක්‍රියාකාරකම 04 

**මෙම වචනවලට විරුද්ධ අර්ථය දෙන වචනය පාඩමෙන් තෝරා ලියන්න.**

தரப்பட்டுள்ள சொற்களுக்கு எதிர்க்கருத்துச் சொற்களை பாடத்திலிருந்து தெரிவு செய்து எழுதுக.

i බැරි

ii අනවශ්‍ය

iii අපිරිසිදු

iv පෙරදින

v වැරදි

vi පිට පැත්ත

vii ළං පාට

viii අඩු

ix නරක

x නොගැළපෙනවා

ක්‍රියාකාරකම 05 

**පහත දැක්වෙන වාක්‍ය ලියන බසට හරවා ලියන්න.**

பின்வரும் வாக்கியங்களை எழுத்து மொழியில் எழுதுக.

i මේ පාට හොඳට ගැළපෙනවා.

ii අපි ප්‍රජා ශාලාව පිරිසිදු කළා.

iii බාස් මාමා අපට උපදෙස් දුන්නා.

iv ළමයි ලෑස්තිවෙලා ආවා.

v ජගතු යි අමීරු යි කාර්යාලයේ බිත්තිවල තීන්ත ගෑවා.

vi මම ශ්‍රමදානයට සහභාගි වෙනවා.

vii පියල් අපව දිරිමත් කළා.

viii තීන්ත ටින් දෙකක් මේසය උඩ තියෙනවා.

ix ළමයි කණ්ඩායමක් රැස්වීමට එනවා.

x අපි සියලු දෙනා ම සතුටින් වැඩ කරනවා.

## වචන මාලාව

| | | |
|---|---|---|
| **ප්‍රජා ශාලාව** | - | சனசமூக நிலையம் |
| **වර්ණාලේප** | - | நிறம் பூசுதல் |
| **තීන්ත** | - | நிறப்பூச்சு |
| **ටිකක්** | - | கொஞ்சம்,சிறிது |
| **ඕන පාටක්** | - | விரும்பிய நிறம் |
| **තෝරලා** | - | தெரிவு செய்து |
| **මිශ්‍ර කරලා** | - | கலந்து |
| **කීයක් වෙනවා ද?** | - | எவ்வளவு, என்ன விலையாகும்? |

කොච්චර - எவ்வளவு

ගාන්න - பூசவும்

ඔරොත්තු දෙන - தாக்குப் பிடிக்கும்

පිට පැත්ත - வெளிப்புறம்

ගැළපෙනවා - பொருந்தும்

විතර - அளவில்

බාගයක් - அரைவாசி

බුරුසු - தூரிகைகள்

වැලි කඩදාසි - மணற்கடதாசி

වට්ටම් - விலைக்கழிவு

උපකරණ - உபகரணங்கள்

බිත්ති - சுவர்

හැමෝ ම - எல்லோரும்

හැලෙන්නේ නැති ව - கொட்டாமல், சிந்தாமல்

පුළුවන් වෙයි ද? - முடியுமா ?

# 5 අවුරුදු උත්සවය

"සුබ අලුත් අවුරුද්දක් වේවා සියලු දෙනාට ම." රුවන්පුර තරුණ කැල සංවිධානය කරන මහා බක් මහ උලෙළේ **සමාරම්භක** අවස්ථාව යි මේ.

මේ අපේ අවුරුදු උත්සවයේ ගම හරහා දිවීමේ තරගයට තරගකරුවන් පෙළ ගැසී සිටිනවා. මෙය **විවෘත තරගයක්.** ඕනෑ ම කෙනෙකුට සහභාගි වීමට අවස්ථාව ලැබෙනවා. **කාන්තා** හා **පිරිමි** වශයෙන් තරග දෙකක් පවත්වනවා.

"ඔව් දැන් මේ අවස්ථාවේ පිරිමි තරගය ආරම්භ කිරීමට යි සූදානම." තරග තීරකයන් දැන් තරගය ආරම්භ කිරීමට සංඥාව ලබා දෙනවා කඩි ගුලක් විසිරුණු සේ එකිනෙකා පසු කරමින් **තරගකරුවන් ඉදිරියට** ඇදෙනවා. **මග** දෙපස ඉඩ දෙමින් ඔවුන්ට අවශ්‍ය සහාය ලබා දෙන ලෙස **ඉල්ලා සිටිනවා.**

"ඔව් මේ මොහොතේ තවත් තරගයක් සූදානම් වෙමින් පවතිනවා. තරගකරුවන්ටත්, නරඹන්නන්ටත් ඉතා විනෝද ජනක ලිස්සන ගහේ නැගීමේ තරගය පැවැත්වෙනවා."

ඊළඟට අපේ **සුවිශේෂ** තරගය **කණාමුට්ටිය** බිඳීමේ තරගය යි. ඒ සඳහා ක්‍රීඩා පිටියේ මුට්ටි තුනක් එක ම ලණුවේ පේළියට එල්ලා තිබෙනවා.

ඒවා වතුර මුට්ටියක්, නිල් මුට්ටියක්, හිස් මුට්ටියක්, වශයෙන් සූදානම් කර තිබෙනවා.

"හිතවතුනි, මෙම තරග සඳහා **බාල මහලු, ගැහැණු, පිරිමි** ඕනෑ ම කෙනෙකුට තරග කළ හැකි යි. තමාගේ වාරය **එළඹෙන තුරු තරගකරුවෝ** පේළියට රැඳී සිටින්න. ඔවුන්ගේ **දෑස් රෙදි පටියකින් බඳින්න.**"

"ඔව් දැන් ඔබ නො ඉවසිල්ලෙන් බලා සිටි, කණා මුට්ටිය බිඳීම ආරම්භ වුණා.



තරගකරුවන් තරග කිරීමට සූදානමින් සිටිනවා. තරග තීරකයෝ ඔවුන්ගේ දෑස් **රෙදි පටියකින්** බඳිනවා, **පොල්ලක්** අතට **දෙනවා.** රවුම් තුනක් කරකවා සෑම දෙනාගේ ම අත් පොළසන් මධ්‍යයේ ඔහු හෙමින් හෙමින් ඉදිරියට ගමන් කරනවා.

නරඹන්නන් ඔල්වරසන් දෙමින් තරගකරුවන්ට සහාය ලබා දෙනවා. ඔව් මෙන්න පහරක් එල්ල කළා. වතුර මුට්ටිය බිඳිලා බිමට වැටුණා. තරගය ඉදිරියටත් පැවැත් වෙනවා."

ක්‍රියාකාරකම 01

**කියවන්න. පිළිතුරු ලියන්න.**
வாசியுங்கள். விடை எழுதுங்கள்.

i මෙය කුමන අවස්ථාවක කෙරෙන නිවේදනයක් ද ?

ii පළමුවෙන් ආරම්භ කළ තරගය කුමක් ද?

iii තරගය සංවිධානය කරන්නේ කවු ද?

iv මෙහි සඳහන් කණ්ඩායම් තරග මොනවා ද?

v අවුරුදු උත්සවයක දක්නට ලැබෙන වෙනත් තරග දෙකක් නම් කරන්න.



## නිදසුන බලා වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

உதாரணத்தைப் பார்த்து அட்டவணையைப் பூர்த்திசெய்க.

| කරනවා | කරයි | කළේ ය | කරන්නේ ය |
|---|---|---|---|
| සිටිනවා | | | |
| හැදෙනවා | | | |
| තියෙනවා | | | |
| හිටවනවා | | | |
| පේනවා | | | |
| කපනවා | | | |
| ගෑවෙනවා | | | |
| ලිස්සනවා | | | |
| ගානවා | | | |

ක්‍රියාකාරකම 03

## නිදසුනට අනුව වාක්‍ය නැවත සකස්කර ලියන්න.

உதாரணத்திற்கமைய வாக்கியங்களைத் திருத்தி எழுதுக.

තරගකරුවා සූදානම් ව සිටියි.
තරගකරුවෝ සූදානම් ව සිටිති.

i නරඹන්නා සහාය ලබා දෙයි.

..............................................................

ii තරග තීරකයා තරග භූමියට පැමිණෙයි.

..............................................................

iii මම ක්‍රීඩා පිටියේ තරග සඳහා යොමු වෙමි.

........................................................

iv නරඹන්නා අත්පොළසන් දෙයි.

........................................................

v නරඹන්නා ඔල්වරසන් දෙයි.

........................................................

ක්‍රියාකාරකම 04

**හිස්තැන් පුරවන්න.**

இடைவெளிகளை நிரப்புக.

i ................................ පෝලිම් ගැසුණෝ ය.

ii ................................ දැස් තරගකරුවන් දෙසා යොමු වූහ.

iii තරග ................................ තරග බිමට පැමිණියහ.

iv ................................ ආරම්භ විය.

v ................................ අත්පොළසන් දුන්හ.

**(තීරකවරු, තරග, හැමෝ ම, තරගකරුවෝ, සියලු දෙනාගේ)**

## ක්‍රියාකාරකම 05 

**අවුරුදු උත්සවයේ නිවේදකයා ඔබ නම් එහි විස්තර කථනයේ ආරම්භය, මැද සහ අවසානය සකස් කරන්න.**

புத்தாண்டு விழாவின் அறிவிப்பாளர் நீங்கள் எனின் அந்த அறிவித்தலின் ஆரம்பம், நடுப்பகுதி, முடிவு ஆகியவற்றைத் தயாரியுங்கள். அதை முன்வையுங்கள்.

## වචන මාලාව

| | | |
|---|---|---|
| **සමාරම්භක** | - | ஆரம்ப |
| **විවෘත** | - | திறப்பு(விழா) |
| **තරග** | - | போட்டி |
| **මග දෙපස** | - | வழி இரு பக்கமும் |
| **ඉදිරියට** | - | முன்னால் |
| **සුවිශේෂ** | - | விஷேட |
| **කණා මුට්ටිය** | - | குருடன் பானை |
| **එළඹෙන** | - | வரும்(எதிர் வரும்) |
| **පේළියට රැඳී සිටින්න** | - | வரிசையாக நில்லுங்கள் |

| | | |
|---|---|---|
| මොහොතේ | - | சந்தர்ப்பத்தில் |
| නොඉවසිල්ලෙන් | - | பொறுமையின்றி |
| තරග තීරකයන් | - | போட்டித் தீர்ப்பாளர் |
| රෙදි කඩකින් | - | சீலைத் துண்டினால் |
| රවුම් තුනක් කරකවනවා | - | மூன்று வட்டம் சுற்றுவார்கள் |
| අත්පොළසන් දෙනවා | - | கரகோசம் எழுப்புதல் |
| පහරක් එල්ල කළා | - | ஒரு அடி அடித்தார் |

# 6 අපේ ස්වාභාවික වරාය

කෑ/සමන්පුර මහා විද්‍යාලයීය **සාහිත්‍ය සංගමයේ** වාර්ෂික රැස්වීම පැවැත්විණි. එදින අධ්‍යාපන චාරිකාවක් යාම පිළිබඳ ව සාකච්ඡා කෙරිණි. එහි දී **ත්‍රිකුණාමලය ස්වාභාවික වරාය** නැරඹීමට තීරණය විය.

වරාය නැරඹීම සඳහා තොරතුරු දැන ගැනීම හා අවසර ඉල්ලා ලිපි යැවීම සංගමයේ ගරු ලේකම් සුමිත් කුමාරට පැවරුණි.



ආයුබෝවන්! සුබ උදෑසනක් වේවා! මේ වරාය අධිකාරී කාර්යාලය ද?

ඔව්. ආයුබෝවන්! එසේ ම වේවා!

මම සුමිත් කුමාර. කෑගල්ල සමන්පුර මහා විද්‍යාලයේ සාහිත්‍ය සංගමයේ ලේකම්.

හොඳයි පුතා අවශ්‍යතාව කියන්න.

අපේ පාසලේ සිසුන් වරාය **නරඹන්න** බලාපොරොත්තු වෙනවා.

කවදා ද? **කී දෙනෙක් විතර ද?**

ලබන මාසේ එකොළොස් වැනි දා අනූ පස් දෙනෙක් පමණ සහභාගි වෙනවා.

වෙන මොනව ද දැනගන්න ඕන?

ප්‍රවේශ පත්‍ර ලබාගන්න ඕනෑ ද?

ප්‍රවේශ පත්‍ර ලබාගන්න ඕන නෑ.

අපට ආහාර පාන ලබා ගන්න පුළුවන් ද?

ආපණශාලාවෙන් ලබා ගන්න පුළුවන්. කලින් දවසේ මතක් කරන්න. එන **සංඛ්‍යාවත්** කියන්න.
**බඩු නැව්**, මගී නැව් නරඹන්න පුළුවන් ද?

මේ දවස්වල **මගී නැව්** එන්නේ නෑ. බඩු නැවකට ගොඩ වෙලා බලන්න පුළුවන්.

**ජැටිය, ගබඩා සංකීර්ණය, තෙල් ටැංකි, හෝටල්** සහ අවට **පරිසරය** නරඹන්න පුළුවන් ද?

ඔව් පුළුවන්, **බෝට්ටු** සේවයක් තියෙනවා. පාසල් ළමයින්

දැනුවත් කරන්න අපේ නිලධාරියකුගේ සහාය ලබා ගන්නත් පුළුවන්.

ආ... ඒක ගොඩක් හොඳයි.
කළමනාකාරතුමා මගින් වරාය අධිකාරිතුමාට ලිපියක් එවන්න.

හොඳයි. බොහො ම ස්තුති යි අපි ලිපියක් එවන්නම්.

ගරු ලේකම්,
සාහිත්‍ය සංගමය,
සමන්පුර මහා විද්‍යාලය,
හෙට්ටිමුල්ල.
2016.05.02,

කළමනාකාරතුමා මගින්,
වරාය අධිකාරීතුමා,
වරාය අධිකාරිය,
තැ.පෙ. 1122,
ත්‍රිකුණාමලය.

වරාය අධිකාරිතුමනි,

වරාය නැරඹීම සඳහා

අප විද්‍යාලයේ සාහිත්‍ය සංගමය මගින් ත්‍රිකුණාමලය ස්වාභාවික වරාය නැරඹීම සඳහා අධ්‍යාපන චාරිකාවක් සංවිධානය කර තිබේ.

මෙම චාරිකාව සඳහා **ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන්** අසූ දෙනෙක් ද, ගුරු මහත්ම මහත්මීන් දහ දෙනෙක් ද, දෙමව්පියන් දෙදෙනෙක් ද ඇතුළු ව අනූපස් දෙනෙක් සහභාගි වෙති.

2016.06.11 දින ප.ව. 11.30ට පමණ පැමිණීමට බලාපොරොත්තු වන අතර චාරිකාව සඳහා ශ්‍රී ලංකා **ගමනා ගමන මණ්ඩලයේ** කෑගල්ල ඩිපෝවට අයත් අංක SP/NP 664 හා SP/NV 683 දරන බස් රථ **වෙන් කරවා ගෙන** ඇත.

එබැවින් වරාය නැරඹීම සඳහා අවශ්‍ය **කටයුතු සලසා** දෙන මෙන් ඉතා **කාරුණාවෙන් ඉල්ලා සිටිමු.**

සුමිත්
.............................
මෙයට,
සුමිත් කුමාර,
ගරු ලේකම්.

ක්‍රියාකාරකම 01

**පිළිතුරු කියන්න. ලියන්න.**

விடைகளைக் கூறுக. எழுதுக.

i අධ්‍යාපන චාරිකාව ගැන සාකච්ඡා වූයේ කොහේ දී ද?

ii චාරිකාවේ වගකීම් පැවරුණේ කාට ද?

iii ලිපිය යොමු කරන්නේ කවුරුන් මගින් ද?

iv වරායට නො පැමිණෙන්නේ කවර නැව් ද?

v අවට පරිසරය නැරඹීම සඳහා යොදා ගන්නේ කුමක් ද?

## ක්‍රියාකාරකම 02

**පහත සඳහන් වචනවලට සමාන වචන ලියන්න.**
தரப்பட்டுள்ள சொற்களுக்கு ஒத்தகருத்துச் சொற்களை எழுதுக.

| | | | |
|---|---|---|---|
| i | පමණ | vi | දෙමව්පියන් |
| ii | ආහාර පාන | vii | බලාපොරොත්තුව |
| iii | නැව් | viii | ඕනෑ ද |
| iv | පුළුවන් | ix | අවශ්‍යතාව |
| v | දවස්වල | x | ලිපිය |

## ක්‍රියාකාරකම 03

වරාය අධිකාරිවරයාට හා අදාළ කාර්ය මණ්ඩලයට ස්තුති කර යවන ලිපියක් ලියන්න.
துறைமுக அத்தியட்சகருக்கும் ஊழியர்களுக்கும் நன்றி கூறி அனுப்பும் கடிதத்தை எழுதுக.

## ක්‍රියාකාරකම 04

කෞතුකාගාරයක් නැරඹීම සඳහා අවශ්‍ය අවසර ඉල්ලා එහි අධ්‍යක්ෂවරයාට යවන ලිපියක් ලියන්න.
நூதனசாலையைப் பார்வையிட அனுமதி கோரி அதன் பணிப்பாளருக்கு எழுதும் கடிதத்தை எழுதுக.

## ක්‍රියාකාරකම 05

ඔබ සහභාගි වූ චාරිකාවක් ගැන රචනාවක් ලියන්න.

நீர் சென்ற சுற்றுலா ஒன்றைப் பற்றி கட்டுரை எழுதுக.

## වචන මාලාව

| | | |
|---|---|---|
| සාහිත්‍ය සංගමය | - | இலக்கிய மன்றம் |
| ස්වාභාවික | - | இயற்கை |
| වරාය | - | துறைமுகம் |
| නරඹන්න | - | பார்வையிட |
| කීදෙනෙක් විතර ද? | - | எத்தனை பேர் அளவில் |
| සහභාගි | - | பங்குபற்றும் |
| ප්‍රවේශ පත්‍ර | - | அனுமதிச் சீட்டுகள் |
| ඕනෑ ද? | - | தேவையா? |
| සංඛ්‍යාව | - | எண்ணிக்கை |
| මගී නැව් | - | பயணிகள் கப்பல் |
| බඩු නැව් | - | சரக்குக் கப்பல் |
| බෝට්ටු | - | படகு |
| සහාය | - | உதவி |
| කළමනාකාරතුමා | - | முகாமையாளர் |
| අධ්‍යාපන චාරිකාව | - | கல்விச் சுற்றுலா |
| සංවිධානය | - | ஒழுங்கு செய்தல் |
| ගමනාගමන මණ්ඩලය | - | போக்குவரத்துச் சபை |

| | | |
|---|---|---|
| වෙන් කරවාගෙන | - | ஒதுக்கிக்கொண்டு |
| අවශ්‍ය කටයුතු | - | தேவையான நடவடிக்கைகள் |
| සලසා දෙන | - | செய்து தர |
| කාරුණික | - | பணிவாக |
| නැරඹීම සඳහා | - | பார்வையிடுவதற்காக |

# 7 කාලගුණ නිවේදනයක්

දිවයින ආශ්‍රිත ව ඊසාන දිග මෝසම් සුළං සක්‍රිය වී ඇත. සවස් කාලයේ දී බස්නාහිර, වයඹ හා මධ්‍යම පළාත්වලත් ගාල්ල හා මාතර දිස්ත්‍රික්කවලත් තැනින් තැන ගිගුරුම් සහිත වැසි ඇති විය හැකි ය. මේ නිසා සමහර ප්‍රදේශවල ගංවතුර තත්ත්වයක් ද ඇති විය හැකි බව කාලගුණ විද්‍යා දෙපාර්තමේන්තුව දන්වා සිටී.



එසේ ම මධ්‍යම **කඳුකරයේ** නැගෙනහිර **බෑවුම්** ප්‍රදේශවල විටින් විට **ඊසාන** දිග මෝසම් සුළඟේ වේගය පැයට කිලෝමීටර් පනහක් දක්වා **වර්ධනය** විය හැකි ය. විදුලි කෙටීම් සමග **අකුණු** ගැසීම් ද වැඩි විය හැකි ය.

සවස් කාලයේ සිට බටහිර මුහුදු ප්‍රදේශයට පැයට කිලෝමීටර පනහක පමණ වේගයකින් සුළං හමයි. දිවයිනට ඔබ්බෙන් පිහිටි බටහිර මුහුදු ප්‍රදේශය ඉතා **රළු වේ.** එම නිසා මුහුදු යාමෙන් **වළකින** ලෙස කාලගුණ විද්‍යා දෙපාර්තමේන්තුව **ධීවර ජනතාවගෙන් ඉල්ලා සිටියි.**

ක්‍රියාකාරකම 01 

**ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු කියන්න. ලියන්න.**

வினாக்களுக்கு விடை கூறுக. எழுதுக.

i දිවයින ආශ්‍රිත ව සක්‍රිය වී ඇත්තේ කුමන සුළඟ ද?

ii වැසි ඇති විය හැකි යැයි සඳහන් කරන පළාත් මොනවා ද?

iii වේගයෙන් සුළං හමන්නේ මධ්‍යම කඳුකරයේ කුමන ප්‍රදේශයට ද?

iv කඳුකර ප්‍රදේශයට කුමන වේගයකින් සුළං හමයි ද?

v ගංවතුර තත්ත්වයක් ඇති විය හැක්කේ කුමන ප්‍රදේශවල ද?

## ක්‍රියාකාරකම 02

**නිවේදනය සකසන්න.**

அறிவித்தலைந் தயாரிகவும்

සුළි සුළං තත්ත්වයක් ඇති විය හැකි බව සඳහන් කරමින් ඒ ආශ්‍රිත ප්‍රදේශවලින් ඉවත් වී ආරක්ෂිත ප්‍රදේශ කරා යන ලෙස ප්‍රදේශවාසී ජනතාවට දැනුම් දීම සඳහා කාලගුණ විද්‍යා දෙපාර්තමේන්තුව නිකුත් කරතැයි සිතිය හැකි කාලගුණ නිවේදනයක් ලියන්න.

## ක්‍රියාකාරකම 03

**අනතුරුදායක ප්‍රදේශවල ප්‍රදර්ශනය කිරීමට සුදුසු අනතුරු ඇඟවීමේ නිවේදන පහක් සොයා ලියන්න.**

அபாயகரமான இடங்களில் காட்சிப்படுத்தப் பொருத்தமான அபாய அறிவித்தல்கள் ஐந்தினை எழுதுக.

නිදසුන් : i මෙම ස්ථානයේ දිය නෑමෙන් වළකින්න.

ii මාර්ගය ලිස්සන සුලු ය.

## ක්‍රියාකාරකම 04

**සුදුසු වචන තෝරන්න හිස්තැන් පුරවන්න.**

பொருத்தமான சொற்களைத் தெரிவு செய்க. இடைவெளிகளை நிரப்புக.

............................................ ප්‍රදේශවල මේ දිනවල පවතින අධික ............................................ කාලගුණය හා ................... ......................... හේතුවෙන් කැළෑ ප්‍රදේශ ආශ්‍රිත ව .............. .............................. ඇති විය හැකි ය.

ජනතාවගේ .......................................... වනාන්තර ආශ්‍රිත ව ................................ ඇති වීම සඳහා බලපාන බව පොලිස් ...................................අංශය සඳහන් කරයි.

**(වියළි, ළැව් ගිනි, ගිනි ගැනීම්, අපරාධ විමර්ශන, නොසැලකිලිමත් කටයුතු ද, සුළඟ, කඳුකර)**

**ක්‍රියාකාරකම 05** 

අද දින පවතින කාලගුණ තත්ත්වය පිළිබඳ වාක්‍ය පහක් ලියන්න.
இன்றைய காலநிலை சம்பந்தமாக 5 வாக்கியங்கள் எழுதுக.

නිදසුන් :- මඳ සුළං හමයි.

## වචන මාලාව

| | | |
|---|---|---|
| දිවයින | - | தீவு |
| ආශ්‍රිත | - | சார்ந்த |
| ඊසාන දිග | - | வட கிழக்கு |
| මෝසම් සුළං | - | பருவக் காற்று |
| සක්‍රිය | - | செயற்படும் |
| ගිගුරුම් | - | முழக்கம் |
| ප්‍රදේශවල | - | பிரதேசங்களில் |
| කඳුකරයේ | - | மலைநாட்டில |
| බෑවුම් | - | சரிவு |
| වර්ධනය | - | அதிகரிக்க,வலுவடைய |
| වළකින | - | தவிர்த்து |
| රළු වේ | - | கொந்தளிப்படையும் |
| ධීවර ජනතාව | - | மீனவர்கள் |

# 8 පෙරහැර



ධර්ම ශාලාව තුළ දෙමව්පියෝ, වැඩිහිටියෝ සහ තරුණ තරුණියෝ රැස්ව සිටිති. පන්සලේ නායක ස්වාමීන් වහන්සේ සභාවේ මුලසුන දරති. මුස්ලිම් පල්ලියේ **මවුලවිතුමා** සහ කදිරේෂන් කෝවිලේ **පූජකතුමා**, ස්වාමීන් වහන්සේ සමග අසුන් ගෙන සිටිති. **විදුහල්පතිතුමා** ද ග්‍රාමසේවා නිලධාරිතුමා ද සහභාගි වී සිටිති.

මත්ද්‍රව්‍ය භාවිතය නිසා සිදු වන **ජීවිත හානි** හා එයින් සිදු විය හැකි අහිතකර ප්‍රතිඵල පිළිබඳ ව ස්වාමීන් වහන්සේ **අනුශාසනාවක්** කළහ.

මෙම ව්‍යසනයෙන් රට බේරා ගැනීමේ වැදගත්කම ගැනත් සභාව දැනුවත් කළහ. ප්‍රදේශයේ ජනතාව දැනුවත් කිරීම සඳහා "මත් උවදුර දුරු කිරීම" මුල් කොට ගෙන පෙරහැරක් පැවැත්වීම කාලෝචිත බව සභාව විසින් තීරණය කරන ලදී. ඒ පිළිබඳව සාකච්ඡා කර පෙරහැර සංවිධායක කමිටුවක් ද පත් කර ගන්නා ලදි.

විදුහල්පතිතුමා : හාමුදුරුවනේ, පෙරහැරට දිනයක් යොදා ගනිමු නේ ද?

ස්වාමීන් වහන්සේ : ලබන විසි හත් වැනි දා හොඳයි. එදාට පුළුවන් වෙයි නේ ද පූජකතුමා?

පූජකතුමා : ඒක හොඳයි හාමුදුරුවනේ, එදාට නිවාඩු දවසක් නේ.

විදුහල්පතිතුමා : පෙරහැරේ ගමන් මාර්ගය මොකක් ද?

ස්වාමීන් වහන්සේ : පන්සල ළඟින් පටන් අරගෙන නගරය හරහා යමු. ගම්සභා හන්දියෙන් හැරිලා ආයෙමත් පන්සල ළඟට එමු.

පූජකතුමා : පටන් ගන්නේ කීයට ද?

විදුහල්පතිතුමා : හරියට ම උදේ නවයට පටන් ගනිමු. මම ළමයින්ට යි, ගුරුවරුන්ට යි දැනුම් දෙන්නම්.

| | | |
|---|---|---|
| ස්වාමීන් වහන්සේ | : | එතකොට, අපේ මවුලවිතුමාගේ අදහස කොහොම ද? |
| මවුලවිතුමා | : | එහෙම නම් උදේ, අටට සුදානම් වෙලා සියලු දෙනාට ම පල්ලිය ළඟට එන්න කියමු. |
| ස්වාමීන් වහන්සේ | : | එහෙම හොඳ යි, ලොකු මහත්තයා, දැන්වීම් පුවරු, බැනර් සැරසිලි එහෙම ලෑස්ති කර ගන්න වෙයි නේද? |
| විදුහල්පතිතුමා | : | ඔව්, ඒක හොඳ අදහසක්. |
| තරුණ පිරිස | : | සර්, ඒ වැඩේ අපි භාර ගන්නම්. |
| විදුහල්පතිතුමා | : | බොහොම හොඳයි, ක්‍රීඩා සමාජයේ අය ඒ වැඩේ භාර ගත්තා. ඊළඟට සංග්‍රහ කිරීම්. |
| ග්‍රාම නිලධාරිතුමා | : | සංග්‍රහ කිරීම් කටයුතුවලට නගරයේ වෙළඳ ව්‍යාපාරිකයන්ගේ අනුග්‍රහය ලබා ගන්න පුළුවන්. |

| | | |
|---|---|---|
| ස්වාමීන් වහන්සේ | : | ප්‍රථමාධාර පහසුකම් ගැනත් හිතුවොත් හොඳයි නේද? |
| විදුහල්පතිතුමා | : | ඒකට ඉස්කෝලෙ ශිෂ්‍ය නායක නායිකාවන්ගේ කමිටුවක් පත් කර ගන්න පුළුවන්. |
| ග්‍රාම නිලධාරි | : | ඊළඟට පොලිසිය යි, ප්‍රාදේශීය සභාව යි දැනුවත් කරන්න වෙනවා. |
| ස්වාමීන් වහන්සේ | : | ඒක මම කරන්නම්. |
| විදුහල්පතිතුමා | : | අපේ හාමුදුරුවෝ ඒකට මහන්සි වෙන්න අවශ්‍ය නැහැ. අපි ලිපියකින් අවසර ඉල්ලමු. |
| ස්වාමීන් වහන්සේ | : | එහෙනම්, ඉතින් සංවිධාන කටයුතු ටික හරිනේ? |
| ග්‍රාමනිලධාරීතුමා | : | මන්ත්‍රීතුමාටත් ආරාධනා කරන්න ඕන කියලා කිව්වා නේද? |
| විදුහල්පතිතුමා | : | ඔව්. ඔව්. ඒක මම කරන්නම්. |
| ස්වාමීන් වහන්සේ | : | අපි එහෙනම්, ලබන බ්‍රහස්පතින්දා මේ වෙලාවට රැස් වෙමු. |
| පූජකතුමා | : | හොඳයි එහෙම කරමු. |

ක්‍රියාකාරකම 01

**පිළිතුරු කියන්න. ලියන්න.**

விடைகளைக் கூறுக.எழுதுக.

i මෙම සාකච්ඡාව පැවැත් වුණේ කොහේ ද?

ii සාකච්ඡා කළේ කුමක් ගැන ද?

iii සාකච්ඡාවට සහභාගි වූයේ කවු ද?

iv සභාවේ මුලසුන දැරුවේ කවු ද?

v ලිපියක් මගින් අවසර ගන්නේ කාගෙන් ද?

vi ප්‍රථමාධාර කමිටුව සඳහා නම් කරනු ලැබුවේ කවු ද?

vii වෙළඳ ව්‍යාපාරිකයන්ගේ අනුග්‍රහය ලැබෙන්නේ කුමක් සඳහා ද?

ක්‍රියාකාරකම 02

**සුදුසු වචන යොදා හිස්තැන් පුරවන්න.**

பொருத்தமான சொற்களையிட்டு இடைவெளிகளை நிரப்புக.

i .................................... අනුශාසනාවක් කළහ.

ii විදුහල්පතිතුමා .............................. දුන්නේ ය.

iii ............................ පත් කර ගන්නා ලදී.

iv මත් ද්‍රව්‍ය භාවිතය නිසා ජීවිත හානි..............................

v මත් උවදුර දුරු කිරීමේ.............................. පවත්වමු.

**(සංවිධායක කමිටුවක්, පෙරහැරක්, උපදෙස්, සිදුවෙයි, ස්වාමීන් වහන්සේ)**

ක්‍රියාකාරකම 03

**පහත සඳහන් වචන කියවන්න. ඒවාට සමාන පද පාඩමෙන් තෝරන්න ලියන්න.**

தரப்பட்டுள்ள சொற்களை வாசிக்கவும்.அவற்றுக்கு ஒத்த கருத்துச் சொற்களை பாடத்திலிருந்து தெரிந்தெடுத்து எழுதுக.

i විහාරය ....................................

ii මූලාසනය ....................................

iii දිනයක් ....................................

iv පෙරවරු ....................................

v හැමදෙනා ම ....................................

vi සූදානම් ....................................

vii හාමුදුරුවෝ ....................................

viii නර්තන කණ්ඩායම ....................................

ix විනාශය ..................................

x ආරම්භ කිරීම ..................................

## ක්‍රියාකාරකම 04

**පහත සඳහන් වචන නිවැරදි අකුරු යොදා නැවත ලියන්න.**
பின்வரும் சொற்களை எழுத்துப் பிழையின்றி எழுதுக.

i ප්‍රථිඵල ..............................

ii ප්‍රථමාදාර ..............................

iii ගම් සබාව ..............................

iv මත් ද්‍රව්ය ..............................

v ප්‍රදර්ෂනය ..............................

vi වෙලඳ වියාපාරිකයන් ..............................

vii සංවිදානය ..............................

viii සාකච්චාව ..............................

ix පිලිතුරු ..............................

x කංඩායම ..............................

ක්‍රියාකාරකම 05

**පහත සඳහන් වාක්‍ය ලියන බසට හරවා ලියන්න.**
பின்வரும் வாக்கியங்களை எழுத்து மொழியில் எழுதுக.

i අපි ඒ වගකීම භාර ගන්නවා.

ii වෙළඳ ව්‍යාපාරිකයෝ පෙරහැරට උදවු කරනවා.

iii හාමුදුරුවෝ අනුශාසනා කළා.

iv සංවිධායක කමිටුවක් පත් කළා.

v මම අවශ්‍ය උපදෙස් දෙන්නම්.

vi ළමයි පන්සල ළඟට එනවා.

vii විදුහල්පතිතුමා කරුණු පැහැදිලි කළා.

viii සියලු දෙනාගේ ම උදවු අපට ලැබෙනවා.

ix නැටුම් කණ්ඩායම නර්තනයක් ඉදිරිපත් කරනවා.

x රැස්වීම සාර්ථක ව අවසන් වුණා.

## වචන මාලාව

| | | |
|---|---|---|
| ධර්ම ශාලාව | - | தர்ம மண்டபம் |
| මුලසුන | - | தலைமை ஆசனம் |
| ස්වාමීන්වහන්සේ | - | தேரர் |
| මවුලවිතුමා | - | மௌலவி |
| පූජකතුමා | - | பூசகர் |
| මත් ද්‍රව්‍ය | - | போதைப் பொருள் |
| ජීවිත හානි | - | உயிர்ச் சேதம் |
| අනුශාසනාවක් | - | தேரர் நிகழ்த்தும் உரை |
| ව්‍යසනය | - | அழிவு |
| මත් උවදුර | - | போதை உபத்திரம் |
| පෙරහැර | - | ஊர்வலம் |
| කාලෝචිත | - | காலத்திற்கு உகந்த |
| එතකොට | - | அப்போ |
| නැටුම් කණ්ඩායම | - | நடனக் குழு |

| | | |
|---|---|---|
| සැරසිලි | - | அலங்காரங்கள் |
| ඊළඟට | - | அடுத்து |
| සංග්‍රහ | - | உபசரிப்பு(உணவு) |
| ප්‍රථමාධාර | - | முதலுதவி |
| කමිටුව | - | குழு |
| මහන්සි | - | களைப்பு |

# 9 ඊ චැනල් සේවාවේ පහසුව

පාසල ඇරී ගෙදර එන විට **වෛද්‍යවරයකු** හමු වීමට "දුම්බර" චැනල් සේවාවෙන් **අංකයක්** වෙන් කර ගෙන එන ලෙස කමල්ට ඔහුගේ මව පැවසුවා ය. කමල් පාසල් ගොස් නිවසට පැමිණියේ ය.

ආ.... පුතා ඔයා ආවා ද?

ඔව් අම්මා.....

පුතා... දොස්තර මහත්මයා හමු වෙන්න අංකයක් ගත්තා ද?

මම එන වෙලාවේ "දුම්බර" චැනල් සේවය වහලා.

කොහොම ද? පුතා දොස්තර මහත්තයා හමුවෙන්නේ ?

අම්මා..... කෝ දෙන්න ෆෝන් එක.



මම දොස්තර මහත්තයා චැනල් කරන්නම්.

ඒ කොහොම ද? පුතා.

"ඊ චැනල්" සේවාවෙන්.

ට්‍රිං...... ට්‍රිං..............

ආයුබෝවන්..........

මේ ඊ චැනල් සේවාව යි.

ආයුබෝවන්........

මට පුළුවන් ද? වෛද්‍ය මහේෂ් පෙරේරා හමු වෙන්න අංකයක් වෙන් කර ගන්න?

පුළුවන්...

ඔයා කතාකරන්නේ කොහේ ඉඳලා ද?

මම කතා කරන්නේ මාවනැල්ලේ ඉඳලා.

අද **පුළුවන්** ද? අද බෑ...

ඔයාට නුවර දී හමුවන්න පුළුවන් ද?

හෙට හවස 5.00ට වෛද්‍ය මහේෂ් පෙරේරා

නුවර “සැනසුම” චැනල් සේවයේ දී හමුවෙන්න පුළුවන්.

කීයක් අයකරනවා ද?

රු. 1000ක් අය කරනවා.

මුදල් ගෙවන්නේ කොහොම ද?

ඇවිත් මුදල් ගෙවන්න පුළුවන්.

නැතිනම් දුරකථන බිලෙන් ගෙවන්නත් පුළුවන්.

ඔබට **පහසු විදිහකින්** ගෙවන්න.

මට එහෙනම් අංකයක් වෙන් කරන්න.

**කරුණාකර** රෝගියාගේ නම කියන්න.

එස්. විපුලසේන.

වයස.....

වයස අවුරුදු 50 යි.

දූරකථන අංකය 071-6565511

හරි ඔබේ චැනල් අංකය දෙක.

වෙන **මොනවත්** දැනගන්න **අවශ්‍ය** ද?

අපි එන්න ඕන **කීයට** ද?

සවස 4.30 ට පෙර පැමිණෙන්න.

පැමිණ ඔබේ අංකයට ඉඳ ගන්න.

හොඳයි.. මිස් බොහොම ස්තුති යි.

ඊ චැනල් සේවාවට සම්බන්ධ වූවාට බොහොම ස්තුති යි.

## ක්‍රියාකාරකම 01

**පිළිතුරු කියන්න. ලියන්න.**

விடைகளைக் கூறுக. எழுதுக.

i වෛද්‍යවරයකු හමුවීමට අංකයක් රැගෙන එන ලෙස කමල්ට කීවේ කවු ද?

ii වෛද්‍යවරයා හමුවීමට කමල්ට පැමිණෙන ලෙස කීවේ කොහේට ද?

iii වෛද්‍යවරයාගේ ගාස්තුව කීය ද?

iv මෙම සේවාවට මුදල් ගෙවිය හැකි ක්‍රම දෙක ලියන්න.

v වෛද්‍යවරයා හමුවිය හැකි වෙලාව කීය ද?

## ක්‍රියාකාරකම 02

**පහත සඳහන් වචන යොදා ප්‍රශ්න අහන්න. ලියන්න.**

பின்வரும் சொற்களைக் கொண்டு வினாக்களை வினவுக.எழுதுக.

**නිදසුන :-** රෝගියාගේ නම කුමක් ද ?

i කීය ද?

ii පුළුවන් ද?

iii කීයට ද?

iv නේ ද?

v ඉන්නවා ද?

## ක්‍රියාකාරකම 03

**චැනල් සේවාව මගින් වෛද්‍යවරයකු වෙන්කර ගැනීමේ දී ලැබුණු උපදෙස් හතරක් ලියන්න.**

செனலி சேவையில் வைத்தியரி ஒருவரை சந்திக்க நாமெ் போது கிடைத்த அறிவுலைசிள் நான்கினை எழுதுக.

## ක්‍රියාකාරකම 04

**මෙම සංවාදය දෙබසක් ලෙස මේ ආකාරයට ගොඩ නගන්න. පංතියට ඉදිරිපත් කරන්න.**

இந்த உரையாடலை ஒகு சம்பாசனையாக கீழ்வளுமாறு எழுதுப. அதைலடுபீபிள்டு சமர்ப்பிக்கவும்.

අම්මා : ආ ......., පුතා ඔයා ආවා ද?

පුතා : ඔව් අම්මා

අම්මා : ..................................................

පුතා : ..................................................

........ : ..................................................

පුතා : අම්මා ......... කෝ දෙන්න ෆෝන් එක

........ : ..................................................

........ : ..................................................

ක්‍රියාකාරකම 05 

ඔබ චැනල් සේවාවක දුරකථන ඇමතුම්වලට පිළිතුරු දෙන අයෙකු ලෙස සිතන්න. මූලික ව ඔබෙන් අසන ප්‍රශ්න පහක් සහ ඒවාට පිළිතුරු පහක් ලියන්න.

நீங்கள் செனலிங் சேவையின் தொலைபேசி அழைப்புக்கு பதில் அளிப்பவராக நினையுங்கள் இதன் போது உங்களிடம் கேட்கப்படும் பிரதான வினாக்கள் ஐந்தினையும் விடைகள் ஐந்தினையும் எழுதுக.

## වචන මාලාව

| | | |
|---|---|---|
| වෛද්‍යවරයකු | - | ஒரு வைத்தியர் |
| අංකයක් | - | ஒரு இலக்கம் |
| ඊ චැනල් සේවය | - | ஈ செனல் சேவை |
| කොහොම ද? | - | எப்படி? |
| පුළුවන් ද? | - | முடியுமா? |
| කීයක් අයකරනවා ද? | - | எவ்வளவு அறவிடுவீர்கள்? |
| පහසු විදිහකින් | - | வசதியான விதத்தில் |
| කරුණාකර | - | தயவுசெய்து |
| අවශ්‍ය ද? | - | அவசியமா? |
| එන්න ඕන කීයට ද? | - | எத்தனை மணிக்கு வர வேண்டும்? |

# 10 රැකියාවට සුදුසු ම මග

රවී සහ කුමාර හොඳ යාළුවෝ. මේ දෙන්නා වෘත්තීය පුහුණු පාඨමාලාවක් හදාරන්න අදහස් කළා. දවසක් යාළුවෝ දෙන්නා එකතු වෙලා වෘත්තීය පුහුණු මධ්‍යස්ථානයකට තොරතුරු විමසීමට ගියා.

"ආයුබෝවන් මහත්තයා."
"ආයුබෝවන්"
අපි ආවේ වනවාසල ඉඳලා
වෘත්තීය පුහුණු පාඨමාලාවක් ගැන **තොරතුරු** දැනගන්න.



ආ.... හොඳයි... හොඳයි....
එන්න ඉඳ ගන්න.
බොහො ම ස්තුති යි

මොකක් ද පුතාලා හදාරන්න බලාපොරොත්තු වෙන පාඨමාලාව ?

විදුලි උපකරණ අලුත්වැඩියා කිරීමේ පාඨමාලාව.
ඒ පාඨමාලාව මාර්තු දෙවැනි දා පටන් ගන්නවා.
අවශ්‍ය **සුදුසුකම් මොනවා ද?**
අ.පො.ස සා.පෙළ සමත් වෙන්න ඕනෑ.
පාඨමාලා **ගාස්තු අයකරනවා ද?**
ගාස්තු අයකරන්නේ නෑ.
පාඨමාලා හදාරන අයට රජයෙන් මාසික දීමනාවක් ලබා දෙනවා.
ආ.. ඒක හොඳයි.
**පාඨමාලා කාලය කොපමණ ද?**
පාඨමාලා කාලය මාස නවය යි.
මාස තුනක ප්‍රායෝගික පුහුණුවකුත් තියෙනවා.
**මොන දවස්වල ද** පාඨමාලාව පවත්වන්නේ?
සතියේ දින පහේ ම පාඨමාලාව පැවැත්වෙනවා.
විභාගයක් තියෙනවා ද?
පාඨමාලාව අවසානයේ විභාගයක් පැවැත්වෙනවා.
ලිඛිත හා ප්‍රායෝගික අංශ දෙකෙන් ම
ආ.... ඒක හොඳයි.
විභාගය සමත්වන අය අවුරුදු දෙකක පුහුණුවක් සඳහා ආයතනයකට **යොමු කරනවා.**

හොඳට වැඩ කළොත් ඒ ආයතනයේ රැකියාව ලැබෙනවා.
ආ.. ඒක ගොඩක් හොඳයි.
ඉල්ලුම් පත්‍ර ලබා ගන්න පුළුවන් ද?
ඔව්. කාර්යාලයෙන් ලබා ගන්න පුළුවන්.
හොඳයි මහත්තයා, ස්තුතියි.

## ක්‍රියාකාරකම 01

**පහත සඳහන් ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු ලියන්න.**
பின்வரும் வினாக்களுக்கு விடை எழுதுக.

i මෙහි සඳහන් පාඨමාලාව කුමක් ද?

ii පාඨමාලාව පැවැත්වෙන්නේ කොහේ ද?

iii පාඨමාලා ගාස්තුව අයකරනවා ද?

iv පාඨමාලා පුහුණු කාලය කොපමණ ද?

v මෙම පාඨමාලාව හැදෑරීමෙන් අත්වන වාසිය කුමක් ද?

vi ප්‍රායෝගික පුහුණු කාලය කොපමණ ද?

vii පාඨමාලාව සඳහා සතියකට වෙන් කර ඇති දින ගණන කොපමණ ද?

viii පාඨමාලාව අවසානයේ අංශ කීයකින් විභාග පැවැත්වෙනවා ද?

## ක්‍රියාකාරකම 02

පාඨමාලාව සඳහා සුදුසු අත් පත්‍රිකාවක් සකස් කරන්න.
பரடநெறிம்டு பொருத்தமான கையேடு ஒன்றை தயாரிக்கவும்.

## ක්‍රියාකාරකම 03

**පහත සඳහන් වචනවලට සුදුසු අකුර යොදා සම්පූර්ණ කරන්න.**
பின்வரும் சொற்களுக்குப் பொருத்தமான எழுத்தையிட்டுப் பூர்த்தி செய்க.

i තොර.....රු

ii පා.....මාලාව

iii ගාස්.....ව

iv දීම.......වක්

v සුදු......කම්

vi කාර්.....ලය

vii ප්‍රායෝ.....ක

viii වි.......ගයක්

ix ආය.........නයකට

x පු.....ණුවක්

## ක්‍රියාකාරකම 04

ඉල්ලුම් පත් බාර ගැනීමෙන් පසු ආයතනය ඉල්ලුම් කරුවන් වෙත යවන ලිපිය සකස් කරන්න.
விண்ணப்பங்களை ஏற்றபின் நிறுவனம் விண்ணப்பதாரிக்கு அனுப்பும் கடிதம் ஒன்றை தயாரிக்கவும்.

## ක්‍රියාකාරකම 05

**පහත දැක්වෙන වගන්ති ප්‍රයෝජනයට ගෙන දුරකථන ඇමතුම සම්පූර්ණ කරන්න.**

பின்வரும் தொலைபேசி உரையாடலைப் பூர்த்தி செய்க.

A - ආයුබෝවන්, මහත්තයෝ.

B - ..........................................................................

A - සමාවෙන්න. දැන් කතා කරන්න පුළුවන් ද?

B - පුළුවන්. පුළුවන්. කියන්න.

A - ..........................................................................

B - පාඨමාලාව පෙබරවාරි මාසේ පහළොස් වන දා පටන් ගන්නවා.

A - අවශ්‍ය සුදුසුකම් මොනවා ද?

B - අ. පො.ස. සාමාන්‍ය පෙළ සමත් අයට පුළුවන්. ගණිතයට යි මව්බසට යි සම්මාන තියෙන්න ඕන.

A - ............................................................

B - පාඨමාලා ගාස්තුව රුපියල් දෙදාහ යි.

A - පාඨමාලා ගාස්තුව එකවර ගෙවන්න ඕන ද?

B - ............................................................

A - පාඨමාලාව කොච්චර කාලයක් තියෙනවා ද?

B - පුහුණුව මාස හය යි. පසු ව ආයතන පුහුණුවකට යොමු කරනවා.එය මාස තුන යි.

A - ..................................................................................................

B - සතියේ දවස් පහේ ම තියෙනවා. උදේ අට යි තිහේ ඉඳලා හවස දෙක යි තිහ වෙනකන්. රැකියාවකට අපි යොමු කරනවා.

A - මට පාඨමාලාව කරන්න ඕනෑ. ඉල්ලුම් පත්‍රය යොමු කර ලිපිනය කියන්න.

B - ගෙනත් බාර දෙන්නත් පුළුවං. නැත්නම් මේ ලිපිනයට එවන්න. / යොමු කරන්න.
අධ්‍යක්ෂ,
නවීන තාක්ෂණික අධ්‍යාපන ආයතනය,
තැ. පෙ. 104, කොළඹ 15

A - ගොඩක් තොරතුරු දැන ගත්තා. උදවු කළාට බොහොම ස්තුතියි.

★ පාඨමාලාවට එන්න ඕනෑ මොන දවස්වලට ද?

★ පාඨමාලා ගාස්තු කීය ද?

★ නෑ.. වාරික දෙකකින් ගෙවන්න පුළුවන්.

★ පරිගණක පාඨමාලාව ආරම්භ කරන්නේ කවදා ද?

★ ආයුබෝවන්

## වචන මාලාව

| | | |
|---|---|---|
| **තොරතුරු** | - | தகவல் |
| **සුදුසුකම් මොනවා ද?** | - | தகைமைகள் என்ன? |
| **ගාස්තු අයකරනවා ද ?** | - | கட்டணம் அறவிடுவீர்களா? |
| **පාඨමාලා කාලය කොපමණ ද?** | - | பாடநெறி காலப்பகுதி எவ்வளவு? |
| **මොන දවස්වල ද ?** | - | என்ன நாட்களில் ? |
| **යොමු කරනවා** | - | ஈடுபடுத்துவோம் |
| **රැකියාව** | - | தொழில் |

# 11 අපූරු කාඩ්පත

කොළඹ මාමා අපේ ගෙදර පැමිණියේ මීට දින තුනකට පෙර ය. මම ඒ **දින කිහිපය** ඉතා සතුටින් ගත කළෙමි. අද ඉරිදා. මාමා උදෑසන ම කොළඹ යාමට සූදානම් විය.

"පුතේ මාමා බස් එකට **ඇරලන්න.**" අම්මා කීවා ය.

මම මාමා සමග අනුරාධපුර **නගරය තෙක්** ගියෙමි. යන **අතරතුර** අපි දෙදෙනා බොහෝ දේ කතා කළෙමු. මාමා **මුදල් පසුම්බිය** විවෘත කළේ ය.

"පුතේ බැංකුවක් **තියෙන්නේ කොහේ ද?"** මට සල්ලි ටිකක් ගන්න ඕන.

"අද ඉරිදා බැංකු වහලා නේ මාමේ. මුදල් ගන්නේ කොහොම ද?"

"පුතේ **ස්වයංක්‍රීය** කාඩ් එකෙන් ගන්න පුළුවන්"

"ආ...... අර තියෙන්නේ, මාමේ **බැංකුවක්.** අපි එතනින් පුළුවන් ද කියලා බලමු."

"කොහොම ද මාමේ **කාඩ් එකකින්** සල්ලි ගන්නේ?" මම ඇසුවෙමි.

"ඒක ඒ තරම් අමාරු නෑ. ඔයත් දැන ගන්න එක හොඳ යි" මාමා කීවේ ය.

"මාමා මට කියලා දෙනවා ද?"

"යමු මං කියලා දෙන්නම් පුතාට. කාඩ් එකෙන් මුදල් ගන්න."

"හරි පුතත් එන්නකෝ ඇතුළට"

"මේ තමයි මුදල් ගන්න මැෂින් එක". මුලින් ම මෙතනින් අපේ කාඩ් එක ඇතුළු කළාට පස්සේ, උපදෙස් මාලාවක් එනවා. ඒවා හොඳට කියවලා ඒ අනුව කටයුතු කළා ම ලේසියෙන් මුදල් ගන්න පුළුවන්" මාමා විස්තර කළේය.




"ඔන්න දැන් මම කාඩ්පත ඇතුළු කරනවා." මාමා කාඩ් එක ඇතුළු කළේ ය.

මම තිරය දෙස බලා සිටියෙමි. එහි සිංහල, දෙමළ, ඉංග්‍රීසි භාෂා තුනෙන් ම උපදෙස් ලියා තිබුණි.

★ භාෂාව තෝරා ගන්න




"ඔන්න පුතේ දැන් භාෂාව තෝරා ගන්න ඕන."

"මම සිංහල බොත්තම තද කරනවා. ඊට පස්සේ උපදෙස් හැම එකක් ම එන්නේ සිංහලෙන්"

මාමා සිංහල බොත්තම තද කළේ ය. එහි එන උපදෙස් අනුව මාමා කරන දේ බලා සිටියෙමි.

★ ඔබේ ගිණුම තෝරන්න.

ස්ථාවර

ජංගම

★ ඔබේ රහස් අංකය ඇතුළු කරන්න.

XXXXX

★ අවශ්‍ය මුදල සඳහන් කරන්න.

| | |
|---|---|
| රු. 500/= | රු. 1000/= |
| රු. 2000/= | රු. 3000/= |
| රු. 4000/= | රු. 5000/= |
| වෙනත් | |

★ ඔබේ තෝරා ගැනීම නිවැරදි ද? වැරදි ද?




★ ඔබට රිසිට් පතක් අවශ්‍ය ද?




★ ඔබේ කාඩ් පත ලබා ගන්න.

මාමා කාඩ්පත ආපසු ගත්තේ ය. මම මාමාගේ මුහුණ බැලුවෙමි.

“ මාමේ එච්චර ද?”

“ඔව් පුතේ.”

“හරි ම ලේසියි නේ ද මාමේ කාඩ් එකෙන් සල්ලි ගන්න?”

“ඔව් පුතේ ලිය ලියා ඉන්න ඕන නෑ. මහන්සියකුත් නෑ. වෙලාවත් ඉතිරි යි. බොහො ම පහසු යි.”

ක්‍රියාකාරකම 01

## කියවන්න. පිළිතුරු ලියන්න.

வாசியுங்கள்.விடை எழுதுங்கள்.

i කාඩ්පත ඇතුළු කිරීමෙන් පසු මුලින් ම තෝරා ගන්නේ කුමක් ද?

ii ගිණුම තෝරා ගැනීමෙන් පසු කුමරක් කළ යුතු ද?

iii ඔබට මුදල් ලබා ගත හැකි ගිණුම් වර්ග දෙකක් ලියන්න.

iv කාඩ් පතින් මුදල් ලබාගත් පසු තිරයේ දිස් වන්නේ කුමක් ද?

v ලංකාවේ ස්වයංක්‍රීය කාඩ්පත් නිකුත් කරන බැංකු දෙකක් ලියන්න.

ක්‍රියාකාරකම 02

**තෝරා ලියන්න.**
தெரிந்தெடுத்து எழுதுக.

මුදල් කාඩ්පතකින් මුදල් ලබා ගැනීමේ දී;

| | | |
|---|---|---|
| i | භාෂාව තෝරා ගන්න. | ............................ |
| ii | රහස් අංකය ඇතුළත් කරන්න. | ............................ |
| iii | ගිණුම තෝරා ගන්න. | ............................ |
| iv | අවශ්‍ය මුදල. | ............................ |
| v | ඔබේ මුදල වැරදි ද / නිවැරදි ද? | ............................ |

(රු. 5000, නිවැරදි යි, xxxxx, සිංහල, ජංගම)

ක්‍රියාකාරකම 03

**රූපයට ගැළපෙන උපදෙස් තෝරන්න. ලියන්න.**
படத்திற்குப் பொருத்தமான அறிவுரையைத் தெரிந்தெடுங்கள்.எழுதுங்கள்.

**(කාඩ්පතකින් මුදල් ගැනීමේ දී )**
(அட்டையைப் பயன்படுத்திப் பணம் எடுக்கும் போது)

i රිසිට් පතක් අවශ්‍ය ද?

ii ඔබේ රහස් අංකය යොදන්න.

iii අවශ්‍ය මුදල් ප්‍රමාණය සටහන් කරන්න.

iv භාෂාව තෝරා ගන්න.

v ගිණුම තෝරා ගන්න.

vi කාඩ්පත ඉවත් කර ගන්න.

vii ඔබේ තෝරා ගැනීම නිවැරදි ද?/ වැරදි ද?

viii රැඳී සිටින්න.

ix මුදල් ඉවත් කර ගන්න.

x කාඩ්පත ඇතුළු කරන්න.

xi ඔබගේ කාඩ්පත ඉවත් කර ගන්න.

1 


....................................

11. 


.........................

ක්‍රියාකාරකම 04 

## නිදසුන බලන්න. නිවැරැදි පිළිතුර තෝරන්න.

உதாரணத்தைப் பார்த்து சரியான விடையைத் தெரிந்தெடுத்து எழுதுக.

අ) මම ගාල්ලට **ගියෙමි.**

ආ) අපි එතනින් මුදල් **ගනිමු.**

i අපි නොයෙක් දේවල් කතා ........................ (කළෙමි/ කළෙමු.)

ii (අපි/මම) ........................... එහෙනම් යමු.

iii (මම/අපි) ....................... යන්ත්‍රය දෙස බලා සිටියෙමි.

iv අපි උපදෙස්වලට අනුව වැඩ ........................ (කරමි/කරමු.)

v මම කාඩ්පත ඇතුළු .............................. (කළෙමු/කළෙමි.)

ක්‍රියාකාරකම 05 

## රටා බලමු. වාක්‍ය ලියමු.

வடிவத்தைப் பார்ப்போம்.வாக்கியங்களை எழுதுவோம்.

- මම කාඩ් එක ඇතුළු කළා.

අ) මම කාඩ් එක ඇතුළු කළෙමි.

ආ) අපි කාඩ් එක ඇතුළු කළෙමු.

i මම ඒ දින තුන සතුටින් ගත කළා.

ii මම අනුරාධපුර නගරයට ගියා.

iii මම මාමාගෙන් මුදල් ගන්න ආකාරය ඇහුවා.

iv මම මුදල් ගන්න තැනට ගියා.

v මම හොඳින් අහ ගෙන හිටියා.

## වචන මාලාව

දින කිහිපය - சில நாட்கள்

ඇරලන්න - விடுவதற்கு

නගරය දක්වා - நகரம் வரை

අතරතුර - இடையே

පසුම්බිය - பணப்பை

තියෙන්නේ කොහේ ද? - எங்கே இருக்கின்றது?

බැංකුව - வங்கி

ස්වයංක්‍රීය - தன்னியக்க

කාඩ් එක - அட்டை

අමාරු නෑ - கஷ்டமில்லை

කියල දෙනවා ද? - சொல்லித் தருகிறீர்களா?

මැෂින් එක - இயந்திரம்

මුලින් ම - முதலிலே

මෙතනින් - இங்கு

උපදෙස් මාලාව - அறிவுரைத் தொடர்

තිරය - திரை

ගිණුම - கணக்கு

ලේසි යි - இலகு

# 12 කලවැල්ලාවට ගං වතුර ඇවිත්

කලවැල්ලාව ඉතා දුෂ්කර ගම්මානයකි. එය **පිහිටා ඇත්තේ** බස්නාහිර පළාතේ කළුතර දිස්ත්‍රික්කයේ බුලත්සිංහල **ආසන්නයේ** ය. මෙහි පවුල් දෙසිය පනහක් පමණ ජීවත් වෙති. ඔවුන්ගේ ප්‍රධාන ජීවනෝපාය, වී ගොවිතැන ය. ඊට අමතරව තේ, පොල්, රබර්, ආදි **බෝග** ද එහි වගා කෙරේ.

කලවැල්ලාව **ස්වභාවයෙන්** ම **පහත් බිම්** ප්‍රදේශයකි. මෑතක සිට සෑම වසරකට ම දෙතුන් වතාවක් මේ ගම්මානය ජලයෙන් යට වෙයි. මෙහි වෙසෙන ජනතාව ගංවතුර කාලවල දී උස් තැනක පිහිටි ගමේ පාසලට හෝ **පන්සලට** ගොස් නවාතැන් ගනිති. ප්‍රාදේශීය ලේකම් කාර්යාලය මගින් ඔවුන්ට අවශ්‍ය පානීය ජලය, **පිසූ ආහාර** සහ **වියළි ආහාර** ද්‍රව්‍ය ලබා දෙයි.

**ගංවතුර** බැස යාමෙන් පසු ඔවුහු නැවත තම නිවෙස්වලට යති. ඔවුහු මේ ජීවන රටාවට දැන් දැන් පුරුදු ව සිටිති. මිනිසුන් විසින් ම කරනු ලබන මහත් **පාරිසරික** විනාශය නිසා මෙවැනි **ආපදා තත්ත්වයක්** ඇති වූ බව, ගමේ **පැරැන්නෝ** පවසති.

මෙවර දින කිහිපයක් පුරා ඇදහැළුණු **ගිගුරුම්** සහිත වැසි හේතුවෙන් පහත් බිම් යට වී වාහන ගමනාගමනයට ද බාධා එල්ල වී ඇත.

මේ වන විටත්, කුඹුරු වතුපිටි හරකා බාන, ඉඩකඩම් විශාල ලෙස ජලයෙන් යට වී **දේපල හානි** සිදු වී ඇත. මේ ප්‍රදේශයට ජලය **පිටාර ගැලූ** විට ඈතට එය ගඟක් සේ දිස් වෙයි.



එහි **පරතෙරක්** නො පෙනේ. බාල මහලු කවුරුත් එදිනෙදා සිය කටයුතු කළ නො හැකි ව උස් බිම්වලට වී **ආපදා කළමනාකරණ** නිලධාරීන් එනතුරු බලා සිටිති.

ඒ අතර, මහගම ප්‍රදේශය දෙසින් එන **ශබ්ද විකාශන යන්ත්‍රයක්** මගින් කෙරෙන නිවේදනයක් ඇසුණි.

ආපදා තත්ත්වයේ ඇති **අවදානම්** සහගත බව එමගින් දැනුවත් කෙරිණි.

"කරුණාවෙන් සවන් දෙන්න. මේ ඔබ අමතන්නේ බුලත්සිංහල ප්‍රාදේශීය ලේකම් කාර්යාලයේ ආපදා කළමනාකරණ **මධ්‍යස්ථානය යි**. මේ වන විට **ගංවතුර** තත්ත්වය වැඩි වෙමින් පවතියි. තද සුළං සහිත ගිගුරුම් වැසි තවදුරටත් ඇති විය හැකි ය."

- ★ කරුණාකර ආරක්ෂා සහිත ප්‍රදේශවලට යන්න.
- ★ ගංවතුරෙ පීනන්න යන්න එපා.
- ★ අවතැන් වූ අසරණ අයට උදවු කරන්න.
- ★ අවතැන් ජනතාව බේරා ගැනීම සඳහා නාවික හමුදා සහ පොලීසිය එක් ව බෝට්ටු සේවයක් යොදා ඇත.
- ★ කුඩා ළමයි කලබල වෙන්න එපා.
- ★ එම බෝට්ටුවලට ගොඩ වෙන්න.
- ★ බෝට්ටුවල ඇති ආරක්ෂක කබා පැළඳ ගන්න.
- ★ බෝට්ටුවේ ගමන් කිරීමේ දී එළියට අත දාන්න එපා.
- ★ ඔබට අවශ්‍ය පානීය ජලය, පිසූ ආහාර හා වියළි ආහාර ද්‍රව්‍ය අපේ නිලධාරින් ලබා දෙනවා ඇත. ස්තුති යි.

## ක්‍රියාකාරකම 01

**කියවන්න. පිළිතුරු ලියන්න.**
வாசியுங்கள்.விடை எழுதுங்கள்.

i කලවැල්ලාව පිහිටියේ කුමන දිස්ත්‍රික්කයේ ද?

ii ගංවතුර සමයේ ජනතාව රැඳී සිටින්නේ කොහේ ද?

iii ඔවුන්ට සහනාධාර සපයන්නේ කවුද?

iv ප්‍රාදේශීය ලේකම් කාර්යාලය අයිති කුමන ප්‍රදේශයට ද?

v ගංවතුර අවස්ථාවක නො කළ යුතු දෑ මොනවා ද?

## ක්‍රියාකාරකම 02

**ආපදා අවස්ථාවක දී ඔබට ලැබෙන උපදෙස් පහක් ලියන්න.**
ஆபத்தான சந்தர்ப்பமொன்றில் உங்களுக்குக் கிடைக்கக்கூடிய அறிவுரைகள் 5 எழுதுக.

i ..........................................................................................

ii ..........................................................................................

iii ..........................................................................................

iv ..........................................................................................

v ..........................................................................................

## ක්‍රියාකාරකම 03

**පාඩමේ ඇති යුගල පද සොයා ලියන්න.**

பாடத்திலுள்ள இரட்டைச் சொற்களைத் தேடி எழுதுக.

**නිදසුන - වතුපිටි**

i ....................................

ii ....................................

iii ....................................

iv ....................................

v ....................................

## ක්‍රියාකාරකම 04

**ඉහත දැක්වෙන යුගල පද යොදා වාක්‍ය ලියන්න.**

அவ் இரட்டைச் சொற்களைக் கொண்டு வாக்கியங்கள் அமைக்குக.

i ..........................................................................................

ii ..........................................................................................

iii ..........................................................................................

iv ..........................................................................................

v ..........................................................................................

vi ..........................................................................................

## ක්‍රියාකාරකම 05 

**එක් මාතෘකාවක් තෝරා ගෙන වචන 150 කින් පමණ වාක්‍ය රචනයක් ලියන්න.**

தலைப்புகளில் ஒன்றைத் தெரிந்தெடுத்து சுமார் 150 சொற்களைக் கொண்ட கட்டுரை எழுதுக.

i   අපේ ගමට ගං වතුර ඇවිත්
ii   මා දුටු සුළි කුණාටුවක්
iii   නාය යාම වැළක්වීම

## වචන මාලාව

| | | |
|---|---|---|
| **දුෂ්කර** | - | கஷ்டம் |
| **පිහිටා ඇත්තේ** | - | அமைந்திருப்பது |
| **ආසන්නයේ** | - | அருகில் |
| **ජීවනෝපාය** | - | வாழ்வாதாரம் |
| **ස්වභාවයෙන්** | - | இயற்கையில் |
| **පහත් බිම්** | - | தாழ் நிலம் |
| **පන්සල** | - | விஹாரை |
| **පිසූ ආහාර** | - | சமைத்த உணவு |
| **වියළි ආහාර** | - | உலர் உணவு |

| | | |
|---|---|---|
| ගංවතුර | - | வெள்ளம் |
| පාරිසරික | - | சுற்றாடல் ரீதியான |
| විනාශය | - | அழிவு |
| ආපදා තත්ත්වය | - | அனர்த்த நிலைமை |
| පැරැන්නෝ | - | முன்னோர் |
| ඇදහැලුණු | - | கொட்டிய |
| ගිගුරුම් | - | முழக்கம் |
| ගමනාගමනය | - | போக்குவரத்து |
| බාධා | - | தடங்கள் |
| දේපළ හානි | - | சொத்து சேதம் |
| පිටාර ගැලූ | - | வெளியேறிய(நீர்) |
| පරතෙරක් | - | எல்லையற்ற |
| ශබ්ද විකාශන යන්ත්‍රයක් | - | ஒலிபெருக்கி |
| අවදානම් | - | அவதானமிக்க |
| මධ්‍යස්ථානය | - | மத்திய நிலையம் |
| ආරක්ෂක | - | பாதுகாப்புக் |
| අවතැන් | - | இடம்பெயர்ந்த |
| බෝට්ටු සේවය | - | படகுச் சேவை |
| පැලඳ ගන්න | - | அணியுங்கள் |
| පානීය ජලය | - | குடிநீர் |

# 13 සම්මුඛ පරීක්ෂණය

**සම්මුඛ පරීක්ෂණයකට** පෙනී සිටීම සඳහා තරුණයෝ කිහිප දෙනෙක් පැමිණ සිටිති. අයදුම්කරුවන් ලිපි ගොනු අතැති ව ආසනවල වාඩි වී සිටිති. තමන්ගේ වාරය එන තුරු එකිනෙකා සුහද ව කතාබහ කරති.

ආයුබෝවන්. ඔයා ආවේ කොහේ ඉඳලා ද ?

මම නාවලපිටියේ. ඔයා?

අත්තනගල්ලේ. මම ලක්මාල්.

මම සත්‍යමූර්ති. හමුවීම හරි සතුටක්.

ඔයා පත්තරේ දැන්වීම දැකලා ද ආවේ?

ඔව්. අවශ්‍ය ලියකියවිලිත් අරගෙන අද එන්න කියලා නේ තිබුණේ.

ඔයා ඉල්ලුම් පත්‍රයකුත් හදා ගෙන ආවා ද ?

ඔව්. ඔව්. මේ බලන්න.

සත්‍යමූර්ති තම ලිපි ගොනුව විවෘත කර ලක්මාල්ට පෙන්වයි.



<u>වෙළෙඳ ප්‍රවර්ධන නිලධාරි තනතුර සඳහා අයදුම් පත්‍රය</u>

01. අ) **සම්පූර්ණ නම** : අලගරත්නම් සත්‍යමූර්ති

ආ) **මුලකුරු සමග නම** : ඒ. එස්. මූර්ති

02. **ස්ථිර ලිපිනය** : අංක 27, ගිනිගත්හේන පාර,
බලංතොට,
රඹුක්පිටිය.

**විද්‍යුත් තැපැල** : *alagarathnam33@gmail.com*

03. අ) **උපන් දිනය** : වර්ෂය : 1994 මාසය : 06 දිනය : 22

ආ) **2016.01.15 දිනට වයස** : අවුරුදු: 22 මාසඃ 05
දිනඃ 12

04. **ස්ත්‍රී / පුරුෂභාවය** : පුරුෂ

05. **විවාහක/අවිවාහක බව** : අවිවාහක

06. **ජාතික හැඳුනුම් පත් අංකය** : 942672813v

07. අ) **පදිංචි දිස්ත්‍රික්කය** : මහනුවර

ආ) **ප්‍රාදේශීය ලේකම් කොට්ඨාසය** : නාවලපිටිය

08. **අධ්‍යාපන සුදුසුකම්** :

අ) අ. පො. ස. (සාමාන්‍ය පෙළ) විභාගය

| | **විෂයය** | **සාමර්ථ්‍යය** |
|---|---|---|
| 1. | දෙමළ භාෂාව හා සාහිත්‍යය | A (විශිෂ්ට) |
| 2 | ගණිතය | B (අධි සම්මාන) |
| 3. | සිංහල (දෙවන බස) | B (අධි සම්මාන) |
| 4. | ඉංග්‍රීසි | C (සම්මාන) |
| 5. | ශෛවනෙරි | A (විශිෂ්ට) |
| 6. | ඉතිහාසය | B (අධි සම්මාන) |
| 7. | විද්‍යාව | C (සම්මාන) |
| 8. | සෞඛ්‍ය හා ශාරීරික අධ්‍යාපනය | S (සාමාන්‍ය) |
| 9. | දෙමළ සාහිත්‍ය රසාස්වාදය | S (සාමාන්‍ය) |

ආ) **අ. පො. ස. (උසස් පෙළ) විභාගය**

| **විෂයය** | **සාමර්ථ්‍යය** |
|---|---|
| ව්‍යාපාර අධ්‍යයනය | B (අධි සම්මාන) |
| ආර්ථික විද්‍යාව | C (සම්මාන) |
| ගිණුම්කරණය | S (සාමාන්‍ය) |
| සාමාන්‍ය ඉංග්‍රීසි | C (සම්මාන) |

09. **වෙනත් සුදුසුකම් :**

- සිංහල (දෙවන බස) දෑ අවුරුදු පාඨමාලාවක් හදාරා ඇත.

10. **පළපුරුද්ද : විදුලි උපකරණ බෙදාහැරීමේ ආයතනයක** මාස හයක පළපුරුද්ද

මා විසින් ඉහත දක්වා ඇති සියලු තොරතුරු සත්‍ය හා නිවැරදි බවට සහතික කරමි.

දිනය: 2016.07.15

S. Alagaratnam
.....................................
අයදුම්කරුගේ අත්සන

හොඳයි, ඔයාගේ ඉල්ලුම්පත්‍රය. පිළිවෙළට තියෙනවා. බොහො ම ස්තුති යි, ලක්මාල්.
(මේ අතර සම්මුඛ පරීක්ෂණය සඳහා සත්‍යමූර්තිගේ වාරය පැමිණෙයි.)

මම ඇතුළට ගිහින් එන්නම්.

හොඳයි. මම සුබ පතනවා.

ආයුබෝවන්.

ආයුබෝවන්, අලගරත්නම් සත්‍යමූර්ති මහත්මයා.

එන්න, වාඩිවෙන්න.

ස්තුති යි.

බලමු මූර්ති මහත්මයාගේ අයදුම් පත්‍රය.

මෙන්න සර්.

හා. මූර්ති මහත්මයා නාවලපිටියේ ? ඉගෙන ගත්තේ එහේ ද?

ඔව් සර්, නාවලපිටිය දෙමළ මහා විද්‍යාලයේ **ඉගෙන ගත්තේ**

මේ රැකියාවට එන්න **අදහස් කළේ** ඇයි?

වාණිජ විෂය ඉගෙන ගත්තු නිසා මගේ **ආශාව** මේ වගේ රැකියාවක් කරන්න යි.

වෙන **පාඨමාලා** එහෙම හදාරලා තියෙනවා ද?

ඔව් සර්, මම සිංහල (දෙවන බස) දෑ අවුරුදු **පාඨමාලාවක්** හදාරලා තියෙනවා.

මේ **රැකියාව** කරද්දී ලංකාවේ සෑම පළාතකට ම යන්න වෙනවා. සිංහල බසින් ගනු දෙනු කරන්න වෙනවා.

සිංහල හොඳට ලියන්න, කියවන්න පුළුවන් ද?

පුළුවන් සර්.

ඔබට සිංහල (දෙවන බස) විෂයයට අධි සම්මාන සාමාර්ථ්‍යයකුත් තියෙනවා.

ඔව් සර්.

ඔබ කලින් වැඩ කළේ කොහේ ද?

විදුලි උපකරණ බෙදා හැරීමේ ආයතනයක,

"ආලෝකා ඉලෙක්ට්‍රිකල්ස්" සමාගමේ.

හොඳයි මූර්ති මහත්තයා, අපි ඔබට **දන්වන්නම්.**

හොඳයි සර් බොහො ම ස්තුතියි.

## ක්‍රියාකාරකම 01

**ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු කියන්න. ලියන්න.**
விடைகளைக் கூறுக. எழுதுக.

i සත්‍යමූර්ති පැමිණියේ කුමක් සඳහා ද?

ii ඔවුන් ඉල්ලුම් කරන තනතුර කුමක් ද?

iii සත්‍යමූර්ති ඉගෙන ගත්තේ කුමන විදුහලේ ද?

iv ලක්මාල් පදිංචි ව සිටින්නේ කොහේ ද?

v මූර්ති උසස් පෙළ ඉගෙන ගත්තේ කුමන විෂය ධාරාවෙන් ද?

vi ඔහුගේ අමතර සුදුසුකම් මොනවා ද ?

## ක්‍රියාකාරකම 02

**සුදුසු වචන යොදා හිස්තැන් පුරවන්න.**
பொருத்தமான சொற்களையிட்டு இடைவெளிகளை நிரப்புக.

i මූර්තිගේ ................................ අවුරුදු විසි දෙකයි.

ii ඔහු ................................ ගත්තේ නාවලපිටිය මහා විද්‍යාලයේ ය.

iii මට සිංහල................................ පුළුවන්.

iv මේ................................ කරන්න භාෂා තුන ම දැනගන්න ඕන වෙනවා.

v සිංහල (දෙවන බස) ඉගෙනගැනීම ................................ වෙනවා.

**(වයස, උදවුව, කියවන්න, පදිංචි, නම, ඉගෙන, රැකියාව, ප්‍රයෝජනවත්)**

## ක්‍රියාකාරකම 03

**පහත සඳහන් වාක්‍ය පිළිතුරු වශයෙන් ලබා ගැනීම සඳහා ප්‍රශ්න අහන්න. එම ප්‍රශ්න අභ්‍යාස පොතේ ලියන්න.**

பின்வரும் வாக்கியங்களை விடைகளாகப் பெறக்கூடிய வினாக்களை வினவுக.அவற்றைப் பயிற்சிப் புத்தகத்தில் எழுதுக.

i මගේ නම ජෙයශංකර්.

ii මම පරිගණක පාඨමාලාවක් හදාරලා තියෙනවා.

iii දැනට මම රැකියාවක් කරන්නේ නැහැ.

iv සිංහල ඉගෙන ගැනීම හරිම පහසු යි.

v මට අවුරුදු දෙකක පළපුරුද්දක් තියෙනවා.

vi ඔව්. මම කැමති යි, මේ රැකියාව භාර ගන්න.

## ක්‍රියාකාරකම 04 

**අයදුම් පත්‍රය සකස් කරන්න.**

விண்ணப்பப் படிவத்தைத் தயாரிக்கவும்.

ඔබ අ. පො. ස. (සාමාන්‍ය පෙළ) හා උසස් පෙළ විභාග සමත් වූ අයෙකු බවත්, ලිපිකරු තනතුරක් සඳහා අවශ්‍ය සියලු සුදුසුකම් ඔබ සතු ව ඇති බවත් සිතන්න.

පුරප්පාඩු පවතින සමාගමක් වෙත යැවීම සඳහා සුදුසු අයදුම් පත්‍රයක් සකස් කරන්න.

## ක්‍රියාකාරකම 05 

ඉහත අයදුම් පත්‍රය ඇසුරු කර ගෙන සම්මුඛ පරීක්ෂණයක් මෙහෙයවීමට ප්‍රශ්න පහක් සකස් කරන්න.

மேலே உள்ள விண்ணப்பப்படிவத்தை அடிப்படையாகக் கொண்டு ஒரு நேர்முகப்பரீட்சை நடாத்துவதற்குத் தேவையான வினாக்கள் ஐந்தினைத் தயாரிக்கவும்.

## වචන මාලාව

| | | |
|---|---|---|
| **සම්මුඛ පරීක්ෂණයක්** | - | நேர்முகப் பரீட்சை |
| **අයදුම්කරුවන්** | - | விண்ணப்பதாரிகள் |
| **ආසනවල** | - | ஆசனங்களில் |
| **වාරය** | - | வாய்ப்பு |

| | | |
|---|---|---|
| දැන්වීම | - | விளம்பரம் |
| විවෘත කර | - | திறந்து |
| අලෙවි ප්‍රවර්ධන නිලධාරී | - | சந்தை விருத்தி அதிகாரி |
| තනතුර | - | பதவி |
| විද්‍යුත් තැපෑල | - | மின்னஞ்சல் |
| ප්‍රාදේශීය ලේකම් කොට්ඨාසය | - | பிரதேச செயலகப் பிரிவு |
| විදුලි උපකරණ | - | மின் உபகரணங்கள் |
| ආයතනයක | - | நிறுவனமொன்றின் |
| ඉල්ලුම් පත්‍රය | - | விண்ணப்பப்படிவம் |
| අදහස් කළේ | - | கருதியது |
| පාඨමාලාව | - | பாடநெறி |
| පළාතකට | - | மாகாணத்திற்கு |
| සාමාර්ථය | - | சித்தி |
| දන්වන්නම් | - | அறிவிக்கின்றோம் |

# 14 ටිකිරි කොටුව

අපේ ගෙදර **"ටිකිරි කොටුව"** නමින් එළවළු කොටුවක් ඇත. එය කුස්සියේ සිට මීටර් තුන හතරක දුරින් පිහිටා තිබේ. මෙහි **ප්‍රමාණය** දිගින් පළලින් මීටර් දහයකට දොළහකට සීමා වේ. රවුම් හැඩයකින් යුක්ත ය. කොටුව වටේ ගිනිසීරියා ඉනි වැටකි. ඉනි වැට දිගේ දඹල, මෑ, **වැටකොළු, කරවිල** ආදී වැල් එතී තිබේ. ඒවා කරලින් බර ය. නිවිති වැලක් ද **වරිච්චි බිත්තිය** දිගේ ඉදිරියට ඇදෙයි. මෙහි දම්පාට ඇට පොකුරු **පොකුරු** ය.



**ඉනි** වැට මායිමේ ගස් ලබු ගස් දෙක තුනකි. ඒවා ගෙඩිවලින් බර ය. ඒ අතර පාට වැටුණු **ගස් ලබු** ගෙඩි කුරුල්ලන්ට අත වනයි. **කඩුල්ල** ළඟ පේර ගසෙහි කුරුල්ලෝ නාද කරති.

කොටුව තුළ **බණ්ඩක්කා,** මිරිස්, **වම්බටු,** එළබටු, තිබ්බටු ගස් කිහිපයකි. එහි කරල් බරට නැමී තිබේ. අතරින් පතර

ගොටුකොළ, මුකුණුවැන්න ද සාරවත් ව වැවී ඇත. ඒ අතරේ මලින් පිරුණු **දහස් පෙතියා** ගස් ය. ඒවා **පාරිසරික උවදුරු වළකාලන්නට** පෙරමුණ ගනියි.

අම්මා කුස්සියෙන් **ඉවත ලන** පොල් කුඩු, පොතු ලෙලි ටිකිරි කොටුවට විසි කරන්නී ය. ඉඳුල් වතුර ටික, අළු ටික, අඟුරු ටික විසි කරන්නේ ද ඒ කොටුවට ය.

කුරුල්ලෝ පොල්කුඩු කෑමට පුරුදු වී සිටිති. ඒ සමග කොටුවේ සිටින **කෘමි සතුන්** ද **පණුවන්** ද ගිල දමති. මෙහි පැමිණෙන මී මැස්සෝ, සමනලයෝ මල්වලට රහස් කියති.

අම්මා ටිකිරි කොටුව රැක බලා ගනියි. අම්මා **උදලු ගානවා, සුද්ද කරනවා, කාණු කපනවා, වළවල් හාරනවා** බලා ඉන්න මමයි නංගියි හරි හරියට උදවු කරමින් සතුටු වෙමු. අම්මාගේ කවි ගායනා හඬ ද මේ සතුට වැඩි වීමට හේතු වේ.

ටිකිරි කොටුවෙන් බතට අවශ්‍ය **එළවළු**, පලාවර්ග මෙන් ම පලතුරු ද ලැබෙයි. ඒ නිසා කටට රස ය. **ගතට ගුණ ය**. සිතට සතුට සැමදා නො අඩුව ලැබේ.

**පවස** නිවයි වැල් දොඩමින් කසාවන්
දඹල වැලකි කරලින් බර මනාවන්
නිවසට අවැසි **පලබර** තුරු ලතාවන්
වැට රැක දෙන්නෙ ගෙවිලිය සතු වගාවන්

වම්බටු පතොල මෑ කරවිල ගෙඩි ගෝවා
වැටකොළු තක්කාලි දිවගට රස කීවා
තම හිමි සමග කිරි කැටි සිත සැන සූවා
සුරවිමනක් ලෙසට ගොවි ගෙය දිස්වූවා

කංකුං නිවිති සාරණ ගොටු කොළ පඳුරු
සරුවට වැවී ඇත ළිඳ වට බැඳ පහුරු
කන කොට පොඩි පුතා මේවා මහ අහුරු
උගතුන් පඬිවරුන් වන්නේ වෙන කවුරු

පැදිපෙළ උපුටා ගැනීම
එම්. එම්. බී. කුලරත්න මහතා
ගොවිකම් සඟරාව 1998
38 වැනි කාණ්ඩය
4වන කලාපය

ක්‍රියාකාරකම 01

**ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු ලියන්න.**
வினாக்களுக்கு விடை தருக.

i මෙහි සඳහන් වැල් එළවළු මොනවා ද?

ii මෙහි සඳහන් පලතුරු වර්ග මොනවා ද?

iii කොටුවේ සිටින කෘමි සතුන් පණුවන් ගිල දමන්නේ කවු ද?

iv මෙහි ඇතුළත් මල් වර්ගයෙන් ලැබෙන ප්‍රයෝජන දෙකක් සඳහන් කරන්න.

v පාඩමේ ඇතුළත් දම්පාට ඇට සහිත පැළ වර්ගය කුමක් ද?

## ක්‍රියාකාරකම 02

**පහත සඳහන් වචනවලට සමානාර්ථ පදය බැගින් ලියන්න.**

பின்வரும் ஒவ்வொரு சொல்லுக்கும் ஒத்த கருத்துச் சொற்கள் ஒன்று வீதம் எழுதுக.

i කොටස

ii නිවස

iii එල

iv අයින් කරන

v පක්ෂීන්

vi සශ්‍රීක

vii මව

viii පියා

**(ප්‍රමාණය, ගෙදර, ගෙඩි, ඉවත ලන,කුරුල්ලෝ,සරුවට,අම්මා, තාත්තා)**

## ක්‍රියාකාරකම 03

**පහත සඳහන් වචන භාවිත කර වාක්‍ය නිර්මාණය කරන්න.**
பின்வரும் சொற்களைக் கொண்டு வாக்கியங்கள் அமைக்குக.

i ඉනි වැට

ii පොකුරු

iii කරලින්

iv ඉඳුල් වතුර

v කෘමි සතුන්

vi මුසු වී

vii ගෙවිලිය

viii පල බර

ix නිවසට

x මල් ගස්

## ක්‍රියාකාරකම 04

**"ගෙවත්ත"**මැයින් වචන 100ට නො අඩු රචනාවක් ලියන්න.

வீட்டுத் தோட்டம் என்ற தலைப்பில் 100 லாந்ளுக்குக் குறையாத கட்டுரை எழுவ்லை

## ක්‍රියාකාරකම 05

**ඔබ කැමති අවස්ථාවක් තෝරා ගෙන සරල කවියක් නිර්මාණය කරන්න.**
விநம்பிய தலைபபில் கிறிய கலிறை யொளறை அக்றக.

i ගෙවත්ත

ii එළවළු

iii ටිකිරි කොටුව

## වචන මාලාව

ටිකිරි කොටුව - சிறிய தோட்டம்

ප්‍රමාණය - அளவு

වරිච්චිය - வரிச்சி

පොකුර - கொத்து

ඉනි වැට - கம்பு வேலி

කඩුල්ල - (வேலியின்)வாயில்

පාරිසරික උවදුරු - சூழல் பாதிப்புகள்

වළකාලන්න - தடுப்பதற்கு

පෙරමුණ - முன்னணி

ඉවතලන - வெளியேற்றும

කෘමි සතුන් - பூச்சிகள்

පණුවන් - புழுக்கள்

වතුපිටිවල - தோட்டங்களில்

උදලු ගානවා - மண்வெட்டியால் சுத்தம் செய்தல்

පලබර - காய் கனிகள் நிறைந்த

උගතුන් - படித்தோர்,புத்திஜீவிகள்

පඬිවරුන් - பண்டிதர்கள்

# 15 ඉක්මන් ගමනට අධිවේගී මාර්ග

විවේක කාලය එළඹුණි. චමිල, සංඛ, මාධව පත්තර මේසය ළඟට දිව ගියෝ ය. ඔවුහු පත්තරය වටකර ගත්හ. ජගත් ප්‍රධාන පිටුවේ සිරස්තල ශබ්ද නගා කියවමින් සිටියේ ය.



**"විස්සයි විස්ස ක්‍රිකට් ලෝක කුසලානය ලංකාවට"**
**"බස්නාහිර, උතුර, මධ්‍යම පළාත්වලට තද වැසි"**
**"සාර්ක් සමුළුව ශ්‍රී ලංකාවේ"**
**"ශ්‍රී ලංකාවේ අධිවේගී මාර්ග"**

"අනේ ජගත් ඒක චුට්ටක් කියවන්නකෝ" මාධව **කීවේ** ය.
"හරි මං කියවන්නම් ඔයාලා **අහගෙන ඉන්න.**"
"ශ්‍රී ලංකාවේ ප්‍රථම **අධිවේගී මාර්ගය** ගාල්ල කොළඹ නගර යා කරමින් ඉදිකරන ලදී. එහි දෙවන අදියර ලෙස මාතර කොළඹ අධිවේගී මාර්ගය ද මේ වන විට **විවෘත** කර ඇත. අපේ රටේ **ශීඝ්‍ර සංවර්ධනයට** මෙම අධිවේගී මාර්ග ඉවහල් වේ. ජනතාවගේ එදිනෙදා අවශ්‍යතා ඉතා පහසුවෙන් හා කඩිනමින් කර ගැනීම මෙහි අරමුණ යි."
අධිවේගී මාර්ගයක **විශේෂ ලක්ෂණ** රාශියකි. අධිවේගී මාර්ගය **මං තීරු** හතරකින් යුක්ත ය.

**ප්‍රධාන ප්‍රවේශ** ස්ථාන කිහිපයකින් සමන්විත ය. සියලු **රථවාහන,** මාර්ගයට ඇතුළු වීමේ දී **ප්‍රවේශ පත්‍ර** ලබා ගත යුතු ය. **පිටවීමේ දී ගාස්තු** ගෙවිය යුතු ය. සෙසු මාර්ග සඳහා වාහන **හුවමාරු ස්ථාන** ඇත. මෙම අධිවේගී මාර්ග **ගුවන් පාලම්** සහ **උමං** මාර්ගවලින් ද යුක්ත ය. **මාර්ග සංඥා** අදාළ ස්ථානවල නිවරුදි ව යොදා ඇත. **වේග සීමා** සටහන් කර ඇත. එබැවින් **මාර්ග නීති** නිවරදි ව පිළිපැදීමෙන් අනතුරු

අවම කර ගත හැකි ය. අධිවේගී මාර්ගයට **ත්‍රිරෝද රථ, මෝටර් සයිකල්** සහ **ට්‍රැක්ටර් යනාදී** රථවලට ඇතුළු වීමට අවසර නොලැබේ. අධිවේගී මාර්ගයේ **පදික මාරු** ස්ථාන හෝ පදික වේදිකා නොමැත.
මේ නිසා මාර්ග තදබදය අවම වී එදිනෙදා කටයුතු පහසු වනු ඇත.
එබැවින් අපේ රටේ **ප්‍රධාන නගර** යා කරමින් තවත් අධිවේගී මාර්ග කිහිපයක් ඉදිකිරීමට සැලසුම් කර ඇත.

ක්‍රියාකාරකම 01

**පිළිතුරු කියන්න.**

விடைகளைக் கூறுக.

i පාඩමේ ඇති පුවත් සිරස්තල මොනවා ද?

ii ලංකාවේ පළමු අධිවේගී මාර්ගය කුමක් ද?

iii අධිවේගී මාර්ගයක පදික මාරු තිබේ ද?

iv අධිවේගී මාර්ගයේ ගමන් කළ නො හැකි වාහන මොනවා ද?

v අධිවේගී මාර්ගයක පොදු ලක්ෂණ දෙකක් ලියන්න.

## ක්‍රියාකාරකම 02

**නිදසුන බලා දී ඇති වාක්‍ය සකස් කර ලියන්න.**

உதாரணத்தைப் பார்த்து வாக்கியங்களைத் திருத்தி எழுதுக.

**නිදසුන් :-** **අ) ඔහු පත්තර මේසය ළඟට යයි.**
**ආ) ඔහු පත්තර මේසය ළඟට ගියේ ය.**

i විවේක කාලය පැමිණෙයි.
ii ජගත් සිරස්තල කියවයි.
iii බස්නාහිර පළාතට වැසි වහියි.
iv පළමු අධිවේගී මාර්ගය ඉදි වෙයි.
v චමිල පුවත්පත් වාර්තාව කියවයි.

## ක්‍රියාකාරකම 03

**පහත ඡේදය කෙටිකර ලියන්න.**

பின்வரும் பந்தியைச் சுருக்கி எழுதுக.

ශ්‍රී ලංකාව ශීඝ්‍ර සංවර්ධනය කරා ගෙන යාමේ එක් වැඩසටහනකි අධිවේගී මාර්ග. එහි ප්‍රධාන අදියර ලෙස ගාල්ල කොට්ටාව මාර්ගය සඳහන් කළ හැකි ය. ජනතාවගේ අවශ්‍යතා ඉතා කඩිනමින් හා පහසුවෙන් කර ගැනීම මෙහි අරමුණ යි. ලංකාවේ ඉතා දුෂ්කර ප්‍රදේශ හා ප්‍රධාන නගර යා කරමින් මෙම අධිවේගී මාර්ග ඉදිකිරීමට කටයුතු කෙරේ.

## ක්‍රියාකාරකම 04



**"අපේ ගමට පාසල් බස් රථයක්"** මැයින් පුවත්පතකට ලිපියක් ලියන්න.

"எமது ஊருக்கு ஒரு பாடசாலை பஸ் வண்டி" என்ற தலைப்பில் ஒரு பத்திரிகைக்கு கடிதம் எழுதுக.

## ක්‍රියාකාරකම 05

i  විවිධ පුවත්පත් සිරස්තල එකතු කරන්න.
பல்வேறு பத்திரிகைகளின் தலைப்புச் செய்திகளைச் சேகரிக்குக.

ii  ඒවා පන්තියට ඉදිරිපත් කරන්න.
அவற்றை வகுப்பில் முன்வைக்குக.

## වචන මාලාව

| | | |
|---|---|---|
| **සිරස්තල** | - | தலைப்புச் செய்திகள் |
| **එළඹුණි** | - | வந்தது |
| **කුසලාන** | - | கிண்ணம் |
| **සාර්ක් සමුළුව** | - | சார்க் மாநாடு |
| **අධිවේගී මාර්ග** | - | அதிவேக வீதிகள் |

චුට්ටක් - கொஞ்சம்

අහන් ඉන්න - கேட்டுக்கொண்டிருங்கள்

විවෘත - திறந்த

ශීඝ්‍ර සංවර්ධනය - துரித அபிவிருத்தி

අවශ්‍යතා - தேவைகள்

විශේෂ - விஷேட

ලක්ෂණ - அம்சங்கள்

මං තීරු - வீதி நிரல்கள்

ප්‍රවේශ ස්ථාන - பிரவேச இடங்கள்

පිටවීමේ දී - வெளியேறுகையில்

හුවමාරු ස්ථාන - இடம்மாறல்

මාර්ග සංඥා - வீதி சமிக்ஞை

මාර්ග නීති - வீதி ஒழுங்குகள்

පදික වේදිකා - நடைபாதை

ප්‍රධාන නගර - பிரதான நகரங்கள்

# 16 අභය භූමියේ සුන්දරත්වය

නුවරඑළිය මහා විද්‍යාලයේ එකොළොස්වන ශ්‍රේණියේ ශිෂ්‍යයෝ අධ්‍යාපන චාරිකාවකට සහභාගි වූහ. මෙම චාරිකාවේ දී යාල **අභය භූමිය** නැරඹීමට ද ගියහ.

අපි යාල අභය භූමියේ ලස්සන නැරඹුවෙමු. **කුරුල්ලෝ** නාද කරමින් නිදහසේ පියාසර කළෝ ය.
**මොනරු පිල් විදහා ගෙන** නටන අයුරු අපි දුටුවෙමු. **මුවෝ** අප දැක දිව ගියහ.



අලි රංචු වශයෙන් එක්රැස් වී සිටියහ. එක් තැනක අලි නානවා අපි දුටුවෙමු.

එය **අපූරු දර්ශනයකි.** අපි ටිකෙන් ටික ඉදිරියට ගියෙමු. වල් ඌරෝ මඩ නා ගෙන ඒ මේ අත දිවූහ.
එක පාරට **පඳුරු** අස්සේ සිට හාවෙක් දිව්වේය.
කැලෑව තුළ **ස්වභාව සෞන්දර්යයේ** අලංකාරය රැඳී තිබුණි.
තැන් තැන්වල **වතුර වළවල් තිබුණි.** සත්තු ඒවායේ **නිදහසේ** වතුර බොති. පිහිනති. හරිම ක්‍රියාශීලී ය.
තවත් වතුර වළක විශාල **කිඹුල්ලු** ය. උන් දැකීමෙන් අපි බියට පත් වුණෙමු.

**ගෝන්නු** රැළකගේ අං තට්ටු ඈතට දිස් වුණි.
අපේ **ජාතික පක්ෂියා** වන වලිකුකුළා මෙම චාරිකාවේ දී දැක ගැනීමට ලැබුණි.
යාල අභය භූමියේ සත්තු නිදහසේ ජීවත් වෙති. එහේ මෙහේ දුවමින් සතුටින් සිටින අයුරු අපට දැකිය හැකි විය. ගසක අත්තක් **සෙලවෙනු** අපට පෙනුණි.

අපි **අවධානයෙන්** ඒ දෙස බැලුවෙමු. ගසක අත්තක **දිවියෙකු** සිටින අයුරු දැක ගත හැකි විය. බිය ජනක වුව ද එය අපට අපූරු **අත්දැකීමක්** විය.

යාල අභය භූමියේ විවිධ ගස් වර්ග අපට දක්නට ලැබුණි.

කුඩා ගස් මෙන් ම උස, විශාල ගස් ද එහි විය.

ඈතින් වලහකුගේ ගර්... ගර්.. ශබ්දය ඇසුණි.

අපි මදක් නැවතුණෙමු.

නැවත අපි ගමන ඇරඹුවෙමු.

මෙම අභය භූමියේ සුන්දරත්වය නැරඹීමට විශාල පිරිසක් එදින පැමිණ සිටියහ.

මෙම අභය භූමිය විදේශ සංචාරකයන්ගේ ද සිත් ගත් වන උයනකි.

විදේශීය සංචාරකයන් ඉතා සතුටින් යාල අභය භූමියේ සිරි නරඹමින් ගමන් කරන අයුරු අපි දුටුවෙමු.

යාල අභය භූමිය නැරඹිය යුතු සුන්දර ස්ථානයකි. එය රැක ගැනීම අපේ යුතුකමකි.

ක්‍රියාකාරකම 01

**පහත ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු ලියන්න.**

பின்வரும் வினாக்களுக்கு விடை தருக.

i අධ්‍යාපන චාරිකාවේ දී නැරඹූ අභය භූමිය කුමක් ද?

ii මෙම චාරිකාව සඳහා සහභාගි වුණේ කුමන පාසලේ ශිෂ්‍යයෝ ද?

iii පිල් විදහා ගෙන නටමින් සිටියේ කවු ද?

iv මෙහි සඳහන් සතුන් පස් දෙනෙකුගේ නම් ලියන්න.

v අපේ ජාතික පක්ෂියා නම් කරන්න.

### ක්‍රියාකාරකම 02 

**පහත සඳහන් වගන්ති ලිඛිත භාෂාවෙන් ලියන්න.**

பின்வரும் வாக்கியங்களை எழுத்து மொழியில் எழுதுக.

i අපි යාල අභය භූමිය නැරඹුවා.

ii අපි රංචු වශයෙන් එකට රැස් වී සිටියා.

iii වලිකුකුළෝ නිදහසේ වාසය කරනවා.

iv මම යාල අභය භූමියේ ලස්සන දැක්කා.

v ඌරෝ මඩ නා ගෙන දුවනවා.

### ක්‍රියාකාරකම 03 

යාල අභය භූමිය ගැන වාක්‍ය පහක් ලියන්න.

யால சரணாலயத்தைப்பற்றி ஐந்து வாக்கியங்கள் எழுதுக.

## ක්‍රියාකාරකම 04

**පහත සඳහන් වචනවලට සමාන වචන පාඩමෙන් තෝරා ලියන්න.**

பின்வரும் சொற்களுக்கு ஒத்தகருத்துச் சொற்களை பாடத்திலிருந்து தேர்ந்தெடுத்து எழுதுக.

i ලස්සන

ii බිය

iii කැලෑව

iv ජලය

v පෙනෙයි

## ක්‍රියාකාරකම 05

ඔබ ගිය අධ්‍යාපන චාරිකාවක් පිළිබඳ රචනාවක් ලියන්න.

நீங்கள் சென்ற கல்விச் சுற்றுலாவைப் பற்றி ஒரு கட்டுரை எழுதுக.

# වචන මාලාව

අභය භූමිය - சரணாலயம்

පිල් විදහා - தோகை விரித்து

අපූරු දර්ශනයකි. - அருமையான காட்சி

ස්වභාව සෞන්දර්යය - இயற்கை எழில்

අලංකාරය - அழகு

ක්‍රියාශීලීය - சுறுசுறுப்பான

ජාතික පක්ෂියා - தேசியப் பறவை

වලි කුකුළා - காட்டுக் கோழி

සෙලවෙනු - அசைவது

අවධානයෙන් - கவனத்துடன்

අත්දැකීම - அனுபவம்

වලහා - கரடி

සුන්දරත්වය - அழகு

සංචාරකයන්ගේ - சுற்றுலாப் பயணிகளின்

සිරි නැරඹීම - அழகைப் பார்வையிடுதல்